**怆维吾尔木卡姆**

（维吾尔文）

赛福鼎·艾则孜著

民族出版社出版发行　各地新华书店经销

民族印刷厂印刷

开本：787×1092毫米 1/36 印张：2 5/8

1992年10月第1版

1992年10月北京第1次印刷

印数：0001—5,000册

ISBN 7—105—01625—6/J·153

民文　（维 1）　定价：1.45元

مەسئۇل مۇھەررىرى: ئەخمەت پاسار

مەسئۇل كوررېكتورى رىشىت ۋاھىدى

سەيپىدىن ئەزىزى

# ئۇيغۇر مۇقامى توغرىسىدا

نەشر قىلغۇچى ۋە تارقاتقۇچى: مىللەتلەر نەشرىياتى

ساتقۇچى: شىنخۇا كىتابخانىلىرى

باسقۇچى: مىللەتلەر باسما زاۋۇتى

1992 ـ يىل 10 ـ ئايدا 1 ـ قېتىم نەشر قىلىندى

1992 ـ يىل 10 ـ ئايدا بېيجىڭدا 1 ـ قېتىم بېسىلدى

باھاسى: 1.45 يۈەن



پېشقەدەم مۇقامچىلىرىمىز ئون ئىككى
مۇقامنى ئورۇنلىماقتا.



ئەل نەغمىچىسى ساتار بىلەن ئون
ئىككى مۇقامنى ئورۇنلىماقتا.



مۇقام سەنئەت ئۆمىكى ئون ئىككى
مۇقامنى سەھنىلەشتۈردى.

# مۇندەرىجە

# كىتابچىغا كىرىش سۆز

«ئۇيغۇر مۇقامى توغرىسىدا» دېگەن بۇ كىتاب-چىنى ئۇيغۇر مۇقامىنى چۈشىنىش ۋە ئۆگىنىش ئۈچۈن پايدىلىنىش ماتېرىيالى بولۇپ قالار دەپ كىتابخانلارغا، بولۇپمۇ مۇقام ھەۋەسكارلىرىغا تەقدىم قىلدىم.

بۇ كىتابچىغا كىرگۈزۈلگەن ئاساسىي ماقالە — «ئۇيغۇر مۇقامى توغرىسىدا» — 1991 - يىلى 10 - ئاينىڭ 7 - كۈنى ئۈرۈمچىدە ئۆتكۈزۈلگەن ئەدەبىيات - سەنئەتچىلەر، تىلچىلار، ھەم بىر قىسىم رەھبىرىي كادىرلار سۆھبەت يىغىنىدا سۆزلەنگەن، بۇ سۆھبەتتە ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ تارىخىي تەرەققىيات جەريانى، ئۇنىڭغا ۋارىسلىق قىلىش ھەم بۇنىڭدىن كېيىن مۇقامنى ئىجادىي راۋاجلاندۇرۇش توغرىسىدا بىرقەدەر سىستېمىلىق سۆزلەندى ھەم مۇقام تەرەققىياتىغا مۇناسىۋەتلىك بەزى يېڭى پىكىرلەر — مۇقامنى تولۇقلاش، مۇقام تېكىستلىرىنى ئۆزگەرتىش، مۇقام سىمفونىيىسى ئىشلەش ۋە يەرلىك مۇقاملارنى

رەتلەش پىكىرلىرى ئۇتتۇرىغا قويۇلدى. بۇ كۆڭۈل قويۇپ ئويلىششقا تېگىشلىك مۇھىم مەسىلىلەر، ئۇنى كىتابخانلارنىڭ مۇلاھىزە قىلىشلىرىنى تەكلىپ قىلىمەن.

ئۇنىڭدىن باشقا، بۇ كىتابچىغا «مۇقام نوتا كىتابىغا كىرىش سۆز»، مۇقام بىلەن ۋە مۇقامچى تۇردى ئاخۇن ئاكا بىلەن تونۇشۇشۇمنىڭ جەريانى بايان قىلىنغان بىر ماقالە ھەم مۇقامغا ئائىت بەزى شېئىرلارمۇ كىرگۈزۈلدى.

**ئاپتور.**

# مۇقام نوتا كىتابىغا
# كىرىش سۆز

ئۇيغۇر خەلقىنىڭ داڭلىق كلاسسىك مۇزىكىسى «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ توپلىنىشى، رەتلىنىشى ۋە تارىختا بىرىنچى قېتىم تولۇقى بىلەن نەشىر قىلىنىشى ئۇيغۇر كلاسسىك ئەدەبىياتى ۋە سەنئىتىنى راۋاجلاندۇرۇش ساھەسىدە چوڭ بىر ۋەقە. بۇ پارتىيە مىللىي سىياسىتىنىڭ مەدەنىيەت ساھەسىدىكى يەنە بىر شانلىق ئۇتۇقى.

«ئون ئىككى مۇقام» ئاتا-بوۋىلىرىمىزنىڭ، ئۇيغۇر ئەمگەكچىلىرىنىڭ ئەسىرلەر بويى جاپالىق، ئەمما كۆرەشچان تۇرمۇشلىرىنىڭ تەجرىبىلىرىگە ئاساسەن ئىجاد قىلغان زور بايلىقى. ئۇ شۇنىڭ ئۈچۈن بايلىقدۇركى، ئۇ كەڭ ۋە چوڭقۇر مەزمۇنغا ئىگە ئۇيغۇر مىللىي سەنئەت شەكىللىرىنىڭ ھەممىسىنى دېگۈدەك ئۆز ئىچىگە ئالغان 12 كومپلېكت، بىر پۈتۈن مۇزىكا، «ئون ئىككى مۇقام» ئەمگەكچى خەلقنىڭ ئۆز ۋاقتىدىكى جاپالىق تۇرمۇشلىرىدىن

زارلىندۇ، زۇلۇملۇق زامانغا، زالىم ئەزگۈچىلەرگە لەنەت ئوقۇيدۇ. ئۇ خەلقنىڭ يالقۇنلۇق كۆرەش-لىرىنى، ئۇلۇغ ئارزۇلىرىنى ھەم مەردانە، ئۈمىدۋار شوخ ھاياتىنى كۈيلەيدۇ. شۇنىڭ ئۈچۈن «ئون ئىككى مۇقام»نى ئۇيغۇر ئەمگەكچىلىرىنىڭ ئۆتمۈش-تىكى تۇرمۇش تەجرىبىلىرىنىڭ قىممەتلىك بەدىئىي يىغىندىسى دەپ ھېسابلاش كېرەك.

«ئون ئىككى مۇقام» نەشر قىلىندى. بۇ كىشىنى خۇش قىلىدىغان ئوبدان بىر ئىش. ئەمما، «ئون ئىككى مۇقام» ئۈستىدە ئېلىپ بارىدىغان رەتلەش ۋە تەتقىق قىلىش ئىشىمىزنى بۇنىڭ بىلەن تۈگىدى دېگىلى بولمايدۇ، بەلكى بۇ ئىشنىڭ باشلىنىشىدىنلا ئىبارەت، بىز «ئون ئىككى مۇقام»نى تېخىمۇ تولۇقلى-شىمىز، رەتلىشىمىز، ئۇنىڭ باي مەزمۇنىنى ۋە شەك-لىنى چوڭقۇر ئۆگىنىشىمىز ۋە داۋاملىق راۋاجلاندۇ-رۇشىمىز لازىم.

بىز زامانىۋى يېڭى ئەدەبىيات-سەنئەتنى راۋاجلاندۇرۇپ، ھەر مىللەت خەلقىنىڭ يېڭى سوتسىيالىستىك تۇرمۇشىنى ۋە سوتسىيالىستىك مۇناسىۋەتلىرىنى تولۇق ئىپادىلەپ بېرىشىمىز لازىم. بۇ بىزنىڭ ئەدەبىيات-سەنئەت ساھەسىدىكى قەتئىي يۆنىلىشىمىز. ھەر مىللەت ئەمگەكچى خەلق-

نىڭ ئۇلۇغ جۇڭگو كوممۇنىستىك پارتىيىسىنىڭ رەھبەرلىكىدە غەلىبە بىلەن ئالغا بېسىۋاتقان ۋە ياشناۋاتقان يېڭى سوتسىيالىستىك تۇرمۇشىنىڭ ئەمەلىيىتى ــ ئەدەبىيات ـ سەنئەت تەرەققىياتىنىڭ ئەڭ باي مەنبەسى. ھەر مىللەت خەلقىنىڭ زامانىۋى ئەدەبىيات ـ سەنئىتىنى راۋاجلاندۇرۇشتا سوتسىيا ـ لىستىك ۋە كوممۇنىستىك مەزمۇن بولۇشى بىلەن بىللە بۇ مەزمۇنغا مۇۋاپىق مىللىي شەكىلمۇ بولۇشى كېرەك، ھەر مىللەت خەلقىنىڭ ئەدەبىيات ـ سەنئەتتە ئىپادىلىنىدىغان ئوبدان مىللىي ئەنئە ـ نىلىرى راۋاجلاندۇرۇلۇشى لازىم. بۇنىڭ ئۈچۈن ھەر مىللەت خەلقىنىڭ كلاسسىك ئەدەبىيات ـ سەنئىتىنى تېخىمۇ تەرەققىي ئەتتۈرۈش ۋە ئۇنىڭغا توغرا ۋارىسلىق قىلىش ئالاھىدە ئەھمىيەتكە ئىگە. «ئون ئىككى مۇقام» ئۇيغۇر مىللىي مۇزىكىسىنىڭ ئەنئە ـ ئەنىلىرىدە ناھايىتى زور بايلىق بولۇپ ھېسابلىنىدۇ. شۇڭا ئۇيغۇرلارنىڭ زامانىۋى مۇزىكىسىنى تەرەققىي ئەتتۈرۈشتە «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ بەدىئىي مۇۋەپپەقىيەتلىرىنى چوڭقۇر ئۆگىنىش ۋە ئۇنىڭغا توغرا ۋارىسلىق قىلىش لازىم. «ئون ئىككى مۇقام» نىڭ نەشر قىلىنىشى مۇناسىۋىتى بىلەن ئەدەبىيات ـ سەنئەتچىلەرنى قىزغىن تەبرىكلەيمەن ۋە ئەدە ـ

بىيات ـ سەنئەتچىلەرنىڭ كلاسسىك ئەدەبىيات
مىراسلىرىنى رەتلەش، ئۆگىنىش ۋە راۋاجلاندۇرۇش
ئىشلىرىغا تېخىمۇ چوڭ ئۇتۇق تىلەيمەن.

سەيپىدىن ئەزىزى

1959 ـ يىل 7 ـ ئاينىڭ 21 ـ كۈنى.

# ئۇيغۇر مۇقامى توغرىسىدا

يولداشلار:

ئۇيغۇر مۇقامى توغرىسىدا سۆزلىگەندە، مەدە-نىيەت-سەنئەت تەرەققىياتىدا ئورتاق ئېتىراپ قىلىنغان تۆۋەندىكى ئىلمىي يەكۈن ئاساسىنى ئۇنتۇ-ماسلىق لازىم:

— ئۇيغۇر مۇقامى — ئۇيغۇر خەلقىنىڭ ئەسىرلەر بويى ئېلىپ بارغان ئىجتىمائىي كۈرەش پائالىيەت-لىرىنىڭ مەنىۋى مەھسۇلى؛

— ئۇيغۇر مۇقامى — ئۇيغۇر ئەلنەغمىچىلىكىنىڭ جەۋھىرى، ئۇيغۇر مەنىۋى مەدەنىيىتىنىڭ روھى؛

— ئۇيغۇر مۇقامى — يارقىن مىللىي خاسلىققا، روشەن مۇزىكىلىق ئالاھىدىلىككە، سىستېمىلاشقان مۇزىكىلىق قۇرۇلمىغا، مول ئاھاڭدارلىققا، مۇرەك-كەپ ئۇدار-رىتىمچانلىققا ئىگە يۇرۇشلەشتۇرۇلگەن مۇزىكا قامۇسى؛

— ئۇيغۇر مۇقامى — جۇڭخۇا مىللەتلىرى مەدە-نىيەت خەزىنىسىدىكى قىممەتلىك مىراس.

يۇقىرىدىكى قاراشلار ئاساسىدا ئۇزاقتىن ئويلاپ كەلگەن بەزى پىكىرلىرىمنى مۇقامشۇناسلار، مۇقامچىلار ۋە مۇقام ھەۋەسكارلىرى بىلەن ئورتاقلىشىش ئۈچۈن ئوتتۇرىغا قويماقچىمەن.

بىرىنچى، ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ تارىخىي تەرەققىيات جەريانى توغرىسىدا.

ئىنسانىيەت تارىخى — خەلق ئاممىسىنىڭ ئۇزاق ئەسىرلەردىن بۇيان داۋام قىلغان ئىشلەپچىقىرىش كۈرىشى ۋە سىنىپىي كۈرەش جەريانىدا جەمئىيەتنى، ماددىي ۋە مەنىۋى مەدەنىيەتنى يارىتىش تارىخى، ئىشلەپچىقىرىش كۈرىشى ۋە سىنىپىي كۈرەش ئەمەلىيىتىدە كىشىلەر ئۆزلىرىنىڭ تەجرىبە ساۋاقلىرىغا ئاساسەن مۇھەببەت ۋە نەپرىتىنى، راھەت ۋە جاپاسىنى، خۇشاللىق ۋە خاپىلىقىنى، ئارزۇ ۋە ئارمانلىرىنى ئېغىز تىلى، چالغۇ ئەسۋاب تىلى، بەدەن ھەرىكىتى تىلى بىلەن ئىپادىلەپ كەلگەن. كىشىلەرنىڭ مۇنداق ئەدەبىيات - سەنئەت پائالىيەتلىرى ئىپتىدائىي جامائە دەۋرى، قۇللارلىق دەۋرى، فېئودالىزم دەۋرى ۋە كاپىتالىزم دەۋرىگىچە قەدەممۇقەدەم تەرەققىي قىلىپ، ھەربىر مىللەتنىڭ تۇپلۇك خۇسۇسىيىتىگە — ھەربىر مىللەتنىڭ مەدەنىيىتىدە ئىپادىلىنىدىغان پسىخولو-

گىيلىك خۇسۇسىيىتىگە ئايلانغان. ئۇيغۇر خەلقىمۇ خۇددى شۇنداق. بۇنىڭ ئىچىدىكى سەنئەت پائالىيەتلىرىنى ئۇيغۇرلار قەدىمدىن تارتىپلا ”ئەلنەغمە“ دەپ ئاتاپ كەلمەكتە.

ئۇيغۇر مىللىتىنىڭ مەدەنىيىتىدە ئىپادىلىنىدىغان پسىخولوگىيىلىك مەدەنىيەت ــ مەنىۋى مەدەنىيەتنىڭ ئاساسىي تەركىبىي قىسمى بولغان ئەنە شۇ ئەلنەغمىچىلىك ئۇزاق تارىخىي باسقۇچلارنى بېسىپ ئۆتۈپ پەيدىنپەي يۇقىرى پەللىگە كۆتۈرۈلگەن. مىلادىنىڭ ئالدى ۋە كەينىدە ئەلنەغمىچىلىكنىڭ جەۋھىرى سۈپىتىدە ئۇيغۇر مۇقاملىرىنىڭ ئۇندۇرمىلىرى شەكىللەنگەن ۋە ئۇ ئۇزاق تارىخىي دەۋرلەردە ئۆسۈپ يېتىلىپ، مۇكەممەللىشىپ بۈگۈنكى ئۇيغۇر مۇقاملىرى كامالىتىگە يەتكەن. بۇ جەريانىنى مۇنداق بىرنەچچە باسقۇچقا بۆلۈش مۇمكىن:

1. ئىپتىدائىي باسقۇچ ــ بۇ باسقۇچ مىلادىدىن ئىلگىرىدىن تاكى مىلادى 4 ــ، 5 ــ ئەسىرلەرگىچە بولغان مەزگىل. بۇ دەۋردە تەكلىماكان ئەتراپىدىكى ــ تەڭرىتاغ، پامىر، كۇئىنلۇن، قاراقۇرۇم، ئالتۇنتاغ باغرىدىكى بوستانلىقلاردا ياشىغان قەدىمىي ئۇيغۇر ئەجدادلىرىنىڭ ئەلنەغمىچىلىك سەنئىتى گۈللەپ ــ ياشناشقا باشلىغان؛ كۈسەن (كۇچا)،

سۇلې (قەشقەر)، دولان (يەكەن دەريا ۋادىسى)،
ئۇدۇن (خوتەن) ۋە روران (لوپنۇر)، كرورەن
ئۇيغۇرلىرىنىڭ ئەلنەغمىچىلىك تەرەققىياتى تارىختا
شوھرەتكە ئىگە بولغان. بۇ ۋاقىتتىكى ئەلنەغمىچى-
لىك تەرەققىياتى ئاساسىدا ئۇيغۇر مۇقاملىرى
شەكىللىنىشكە باشلىغان. ئۇيغۇرلارنىڭ ئەلنەغمە
سەنئىتى شۇ چاغلاردا غەربىي دائىرىدە نام چىقى-
رىپلا قالماستىن، بەلكى ئوتتۇرا تۈزلەڭلىك سەنئى-
تىگىمۇ مۇھىم تەسىر كۆرسەتكەن. كۇسەن (كۇچا)
لىق مەشھۇر كۈيشۇناس، مۇزىكا ماھىرى سۇجۇپنىڭ
مىلادى 557 ـ يىلى بىر تۈركۈم ئەلنەغمىچىلەرنى
ئېلىپ چاڭئەنگە (شىئەنگە) بېرىپ، شىمالىي جۇ ۋە
سۇي سۇلالىسى ئوردىسىدا كۆرسەتكەن نەغمىچىلىك
ماھارىتى خەنزۇچە تارىخىي مەنبەلەردە ئالاھىدە
قەيت قىلىنغان، شۇ ۋاقىتتىكى شائىرلارنىڭ ئەسەر-
لىرىدە ئۇيغۇرلارنىڭ ئەلنەغمىچىلىكنى ساز، ناخشا ـ
قوشاق ۋە ئۇسسۇل ماھارىتىنى ئۇستىلىق بىلەن
ئۆزئارا بىرلەشتۈرۈپ ئوينايدىغانلىقلىرى تولۇق
تەسۋىرلەنگەن. ئاشۇ تەسۋىرلەرگە قارىغاندا،
شۇ زاماندىكى ئۇيغۇر ئەلنەغمىلىرى ئىچىدە مۇقامنىڭ
باشلاپقى شەكىللىنىشنى كۆرگىلى بولىدۇ.

2. ئورخۇن ئۇيغۇر قاغانلىقى باسقۇچى — بۇ

ۋاقىتلاردا ئۇيغۇرلارنىڭ قەبىلە بىرلەشمىلىرى تەرەققىي قىلىپ، كۆك تۈرك قاغانلىقىنى ئاغدۇرۇپ ئۆز دۆلىتىنى قۇرغان ۋە يۈز يىلغا يېقىن داۋام قىلغان. بۇ مەزگىلدە ئۇيغۇرلار جەمئىيىتىنىڭ ئىقتىسادىي ۋە مەدەنىي تەرەققىيات دەرىجىسى خېلى يۇقىرى باسقۇچقا كۆتۈرۈلگەن، شۇنىڭغا ئەگىشىپ ئۇيغۇر مەنىۋى مەدەنىيىتىمۇ — ئۇيغۇر ئەلنەغمىچىلىكىمۇ خېلى تېز سۈرئەت بىلەن تەرەققىي قىلغان. تەبىئىي يوسۇندا ئۇيغۇر ئەلنەغمىچىلىكى، ئۇنىڭغا قوشۇلۇپ ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ سۈپىتىمۇ خېلى كەڭ دائىرىدە كۆرۈنەرلىك ئۆسكەن.

3. ئىدىقۇت ئۇيغۇر خاندانلىقى — بۇ دەۋردە ئىلگىرىكى قوجۇ مەدەنىيىتى ئاساسىدا تۇرپان، قۇمۇل، بەشبالىق تۈزلەڭلىكى، بەزىدە كۇچا، بەش چالىش (قاراشەھەر) ھەتتا ئىلى بالىقىغىچە بولغان شىمالىي تەڭرىتاغ ئېتەكلىرىدە ئۇيغۇر مۇقاملىرى يەنە بىر باسقۇچ كۆتۈرۈلۈپ تەرەققىي قىلغان. بولۇپمۇ ئىدىقۇت دەۋرىدىكى ئۇيغۇر ئەلنەغمىلىرىدە — شۇ خانلىق تەۋەسىدە ياشىغان ئۇيغۇرلارنىڭ ساز، قوشاقلىرىدا مۇقام خۇسۇسىيىتى، ئۇنىڭ تۈرلىرى خېلى كۆزگە كۆرۈنەرلىك تەرەققىي

قىلغان. بۇنى شۇ ۋاقىتتىن قالغان «تۇرپان تېكىستە-
لىرى» قاتارلىق يازما ئەدەبىياتتىن، بۇددا تاشكې-
مىرلىرىگە سىزىلغان تام رەسىملىرىدىن، ساياھەتنا-
مىلەردىن ۋە ئەل ئىچىدىكى ساز، قوشاق،
داستانلاردىن ئوچۇق كۆرگىلى بولىدۇ.

تاڭ سۇلالىسى دەۋرىگە كەلگەندە ئۇيغۇر
ئەلنەغمىچىلىكىنىڭ ۋە ئۇنىڭ جەۋھىرى بولغان
ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ خېلى يۇقىرى دەرىجىدە تەرەققىي
قىلغانلىقىنى ئۆز زامانىسىدىكى ئاتاقلىق شائىرلارنىڭ
شېئىرلىرىدىن ئوچۇق كۆرگىلى بولىدۇ:

"ناخشا بىلەن تەڭ ئۇسسۇلغا چۈشتى ئۇيغۇرلار
راۋان،
قاشلىرى ھەم سېكىلەكلەر ياگزىسى يۈز خىل ئايان؛
داپ چېلىنىپ چىقسا ئۇلار ئالتە ياندىن ئات مىنىپ،
ئۇچرىشىپ ئويىنار ئىغاڭلاپ مەست كىشىدەك ھەر
تامان."

(تاڭ شائىرى ۋاڭ جيەن: «بېيىت-نەزمىلەر»دىن)

"قاش ئۈچۈرۈپ، كۆز ئېتىپ، شىرداق كىگىز
ئۈستىدە،
مارجان بۆكى يېنىدىن ئاقتى تەرلىرى راۋان؛

يالتىرىدى ئۆتتۈكى يورۇق چىراغ ئالدىدا،
مەست كىشىدەك ئۆزىنى تاشلىغاندا ھەر تامان.
پىرقىراپ ھەم تېز قويۇپ ئوينار يېقىملىق نەغمىگە،
بەلگە قويۇپ قولىنى ئورغاق ئايغا ئوخشىغان."

(تاڭ شائىرى لى دۈەن)

"چىقتى بەگزادە راۋاقتا تولغىنىدا ئاي قەمەر،
ئېۋرغولنىڭ نەغمىسىگە ئېيتتى سازەندىلەر لەپەر؛
شۇ مەھەل گويا بىلىندى كەلدى قۇملۇقتىن شامال،
تاكى ياڭگۈەن قاپقىسىدا سۆز ئۆزۈلگەنگە قەدەر."

(تاڭ شائىرى تاۋ شەن: «غەزەلخان»دىن)

4. قاراخانىلار سۇلالىسى باسقۇچى — بۇ مەزگىل ئۇيغۇرلارنىڭ سىياسىي، ئىقتىسادىي، ھەربىي جەھەتلەردە زور تەرەققىي قىلغان بىر دەۋرى بولۇش بىلەن بىللە، مەنىۋى مەدەنىيەت ـ مەرىپەت، مائارىپ، ئەدەبىيات ـ سەنئەت ساھەسىدىمۇ چوڭ تەرەققىياتقا ئېرىشكەن دەۋر. بۇ دەۋردە ئۇيغۇر ئەلنەغمىچىلىكى مەيلى مەزمۇن ياقتىن ياكى تۈر ـ شەكىل ياقتىن بولسۇن ھەم كەڭ، ھەم چوڭقۇر راۋاجلانغان. بۇ دەۋرگە كەلگەندە ئۇيغۇر مۇقام ـ لىرى تەرەققىي قىلىپ ئاممىۋى سەنئەت تۈسىگە

كىرگەن ۋە يەنىمۇ سىستېمىلاشقان. شۇنىڭ بىلەن
ئۇيغۇر مۇقامى قېرىنداش تۈركى خەلقلەر ئارىسىغىلا
ئەمەس، ئاسىيادىكى پارسلار، ھىندىلار، ئەرەبلەر
ئارىسىغىمۇ تارالغان. بۇ مىللەت ۋە ئەللەردە ئۇيغۇر
مۇقامى تەسىرى بىلەن ئۆزلىرىنىڭ ھەر خىل-
ھەر شەكىلدىكى مۇقاملىرى مەيدانغا چىقىشقا باشلى-
غان. "ئۇيغۇر مۇقامى يالغۇز ئۇيغۇر مۇزىكىسىنىڭلا
ئەمەس، بەلكى ئاسىيادىكى باشقا مىللەت ۋە ئەللەر
مۇقاملىرىنىڭ ئانىسى" دېگەنلىكنىڭ تارىخىي
قاتلاملىق ئاساسى مانا مۇشۇ. (بۇ سۆزنى سوۋېت
ئازاربەيجان يازغۇچىسى، مۇقام تەتقىقاتچىسى مىرزا
ئىبرايىموۋ ئېيتقان). قىسقىسى، قاراخانىلار دەۋرىگە
كەلگەندە ئۇيغۇر مۇقاملىرى ئۆسۈپ كامالەتكە
يېتىش باسقۇچىغا قەدەم قويغان.

5. يەكەن سەئىدىيە خانلىقى دەۋرى باسقۇچى—
بۇ مەزگىلدە ئۇيغۇر مەدەنىيىتى جۈملىدىن ئۇيغۇر
ئەدەبىيات-سەنئىتى قاراخانىلار دەۋرىدىكى ئاسا-
سىدا تەرەققىي قىلىپ خېلى يۈكسەلگەن. ئەلنەغمى-
چىلىك ۋە ئاھاڭدار خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىدا
ئۇيغۇر مۇقاملىرى نەمۇنە ھەتتا باشلامچىلىق رولىنى
ئويناشقا باشلىغان. قېدىرخان يەركەندى ۋە مەلىكە
ئامانىساخان خەلق ئىچىگە كەڭ تارالغان ھەر خىل-

هەر شەكىلدىكى مۇقاملارنى توپلاپ - رەتلەپ
ھازىرقى كۆندە بىزگىچە يېتىپ كەلگەن «ئون
ئىككى مۇقام»نى تۈزۈپ چىققان. بۇندىن باشقا
«ئەبۇ چەشمە»، «ئىشرەتى ئەڭگىز»... گە ئوخشاش
بىزگە يېتىپ كەلمىگەن مۇقام ناملىرىغا قارىغاندا،
ئۇلارنىڭ مۇقاملارنى داۋاملىق رەتلەپ ئىجادىي
راۋاجلاندۇرۇشقا بەل باغلىغانلىقىنى كۆرگىلى
بولىدۇ.

قېدىرخان، ئامانىساخانلار ئابدۇرىشىتخاننىڭ
پائال قوللىشى بىلەن ئىشلىگەن بۇ غايەت كاتتا
تۆھپە — ئۇيغۇر كلاسسىك مۇزىكىسى «ئون ئىككى
مۇقام»نى كېيىنكى ئەۋلادلارغا يەتكۈزۈش ۋە
ھازىرقى يېڭى مۇقام ئەۋلادلىرىنىڭ مۇقامغا
ۋارىسلىق قىلىشى ۋە ئۇنى تېخىمۇ يۈكسەك راۋاج-
لاندۇرۇشى ئۈچۈن قىلىنغان ئەڭ چوڭ تارىخىي
يادىكارلىق. بىز ئۇلارنىڭ بۇ مۇھىم تۆھپىلىرىنى
دائىم يادلىشىمىز كېرەك. يېقىندا، يەكەندە ئامانى-
ساخان ۋە قېدىرخانلارنىڭ خاتىرە قەبرىسىگە ئۇل
قويۇلدى، بۇ ئۇنتۇلماس چوڭ ئەھمىيەتلىك ئىش،
ئەلۋەتتە. يەكەننىڭ مۇقامغا ۋارىسلىق قىلىش
ساھەسىدە ياخشى ئىشلارنى قىپتۇ، بولتۇر يەكەنگە
بارغاندا مەن ئۇلارغا "يەكەنگە كېلىپ ئۈچ - تۆت

كۆندىن بېرى كۆرگىنىمىز مۇقام، ئاڭلىغىنىمىز
مۇقام، سۆھبىتىمىز مۇقام، ھەتتا چۈشىمىزمۇ مۇقام
بولدى، مانا بۇ — مۇقام روھى، يەكەن روھى!
يەكەنلىك مۇنداق قىلمىسىمۇ بولمايدۇ“ دېدىم.
راستلا شۇنداق دېگۈچىلىكى بار.

ئىككىنچى، ئۇيغۇر مۇقامىغا ۋارىسلىق قىلىشنىڭ
ئۇتۇقلىرى توغرىسىدا. بۇ تېمىدا ئاساسەن ئازاد-
لىقتىن بېرىقى ئۇتۇقلار توغرىسىدا سۆزلىمەكچىمەن.
بۇنىڭدىن ئاۋال يىگىرمىنچى ئەسىرنىڭ بىرىنچى
يېرىمىدىكى، بولۇپمۇ ئوتتۇزىنچى ۋە قىرىقىنچى
يىللاردىكى مۇقام تەرەققىياتى توغرىسىدا بىرنەچچە
ئېغىز سۆز قىلماقچىمەن.

يىگىرمىنچى ئەسىرنىڭ بىرىنچى يېرىمىدا ئۇيغۇر
ئون ئىككى مۇقامى ۋە باشقا يەرلىك مۇقاملار
ئەلنەغمىچىلىكنىڭ تارىخىي يىلتىزى سۈپىتىدە خەلق
ئارىسىدا داۋاملىق ئورۇندىلىپ خەلق سۆيىدىغان ۋە
ھەۋەس بىلەن ئېيتىدىغان مەنىۋى ئوزۇققا ئايلاندى،
1870 - يىلى «ئون ئىككى مۇقام»نى غۇلجىغا
تارقاتقان قەشقەرلىق مەشھۇر مۇقامچى مۇھەممەت موللا
كاروشاك ئاخۇنۇم (1840 — 1924) ۋە تۇردى ئاخۇن
ئاكا (1881 — 1956) قاتارلىق مەشھۇر مۇقامچىلار
تەڭرىتاغنىڭ جەنۇبى ۋە شىمالىدا ئىشتىياق ۋە

ھەۋەس بىلەن مۇقام ئېيتىپ ۋە ئورۇنداپ ئۇنىڭغا ۋارىسلىق قىلىشتى. ئوتتۇزىنچى يىللارغا كەلگەندە، ھازىرقى زامان سەھنە تىياتىرچىلىقىنىڭ ئېھتىياجىغا ئاساسەن غۇلجىدا «ئون ئىككى مۇقام» پارچىلىرى سەھنىگە چىقىشقا باشلىدى، «ئون ئىككى مۇقام» دىن تاللاپ كىرگۈزۈلگەن نەغمە پارچىلىرى «غېرىپ - سەنەم» ئوپېراسىنى جانلاندۇرۇۋەتتى. شۇنىڭ بىلەن خەلق ئاممىسىنىڭ ۋە ئەدەبىيات - سەنئەت خادىملىرىنىڭ مۇقامغا بولغان ئىشتىياقى تېخىمۇ كۈچەيدى. بۇ مەزگىلدە غۇلجىدا ئۇيغۇر ئەدەبىيات - سەنئىتىنى ھەم ئۇيغۇر مۇقامىنى راۋاجلاندۇرۇشتا قاسىمجان قەمبىرى، مۇھەممەت ئىمىن خەلپەت ھاجى قاتارلىق مۇقام ھەۋەسكارلىرى بىلەن زىكرى ئەلپەتتا، روزى تەمبۇر، ساۋۇت ئاكا، مەتتاھىر، ئابدۇۋەلى جارۇللايوۋ قاتارلىق سازەندە - مۇقامچىلار ئالاھىدە كۈچ سەرپ قىلىشتى! بۇ مەزگىل ئۇيغۇر يېڭى زامان سەھنە سەنئىتىنىڭ ۋە مۇقامچىلىقىنىڭ تارىخىي تەرەققىياتىدىكى يەنە بىر دەۋر بۆلگۈچ مۇھىم بىر مەزگىل بولۇپ قالدى.

ئازادلىقتىن كېيىن تا ھازىرغىچە ئۇيغۇر مۇقامىغا ۋارىسلىق قىلىش ۋە ئۇنى مەلۇم دەرىجىدە

ئىجادىي راۋاجلاندۇرۇشنىڭ ئۇتۇقلىرى ئىنتايىن چوڭ بولدى.

ئاۋۋال شۇنى مۇقىملاشتۇرۇش كېرەككى، ئازادلىقتىن هازىرغىچە بولغان قىرىق يىلدىن ئارتۇق تارىخىي مەزگىل كوممۇنىستىك پارتىيە رەهبەرلىكىدە شىنجاڭدىكى ئۇيغۇر مىللىتى بىلەن هەرقايسى مىللەت خەلقىنىڭ سوتسىيالىستىك ماددىي ۋە مەنىۋى مەدەنىيىتىنى زور كۆچ بىلەن تەرەققىي قىلدۇرۇش ئۈچۈن پۇختا ئاساس سېلىنغان مەزگىل بولدى. مۇشۇ مەزگىلدە ئۇيغۇر ئەدەبىيات - سەنئىتى چوڭ قەدەملەر بىلەن ئىلگىرىلىدى، شۇنىڭ بىلەن بىللە ئۇيغۇر مۇقاملىرىغا ۋارىسلىق قىلىش - توپلاش، رەتلەش ۋە تولۇقلاش خىزمىتىدە چوڭ ئۇتۇقلار قولغا كەلدى.

1. تۇرداخۇن ئاكىنىڭ ساتار بىلەن ئېيتىشى ئارقىلىق «ئون ئىككى مۇقام» سىمغا (پلاستىنكىغا) ئېلىندى. شۇنى ئېيتىش كېرەككى، مۇبادا «ئون ئىككى مۇقام» ئۇنى تولۇق بىلىدىغان ۋە ئەۋلادتىن ئەۋلادقىچە ۋارىسلىق قىلىپ دەۋرىمىزگىچە ئېلىپ كەلگەن تۇرداخۇن ئاكىنىڭ ئورۇندىشى بىلەن ۋاقتىدا سىمغا ئېلىنىپ ساقلاپ قېلىنمىغان بولسا، مۇقام ساهەسىدە تولدۇرغىلى بولمايدىغان چوڭ

يوقىتىش بولاتتى، بىز تارىخىنىڭ كەچۈرگۈسىز
گۇناھكارىغا ئايلىنىپ قالغان بولاتتۇق! ئازادلىقنىڭ
دەسلەپكى مەزگىلدە، سىياسىي، تەشكىلىي، ھەربىي
ۋە سىنىپىي كۈرەش ساھەسىدىكى خىزمەتلەر بەك
ئالدىراش بولغان ۋەزىيەت ئاستىدا بۇ ئىشقا
جىددىي كۆڭۈل بۆلۈش ئاسان ئەمەس ئىدى.
شۇنداقتىمۇ بىز بۇ خىزمەتنى مۇھىم ۋە زۆرۈر
بىلىپ پۇرسەتنى چىڭ تۇتتۇق، ئەمما بۇ
خىزمەت شۇ چاغدىمۇ ئايرىم مەنمەنچى "بىلىمدان"
شەخسلەرنىڭ ھەر خىل توسالغۇ ۋە قارشىلىقلىرىغا
ئۇچرىماي قالمىدى، لېكىن بۇ ئىلمىي ئىش
ئوڭۇشلۇق روياپقا چىقتى. روشەنكى، مۇشۇ نەتىجە
بولمىغان بولسا، «ئون ئىككى مۇقام»غا تولۇق
ۋارىسلىق قىلىشتىن گەپ ئاچقىلى بولمايتتى، بۇ مۇھىم
تارىخىي خىزمەت جەريانىدا تۇردى ئاخۇن ئاكىنىڭ
ئوغلى ھوشۇر ئاخۇنكام، ئۆمەر ئاخۇن، زىكرى
ئەلپەتتا، روزى تەمبۇر، ھۇسەنجان جامى
قاتارلىق مۇقامچىلار تۇرداخۇن ئاكىغا ياردەم-
لىشىپ، ئۆچمەس خىزمەت كۆرسەتتى. مۇشۇ
پۇرسەتتە مەن مۇناسىۋەتلىك ئورۇنلارغا، مۇقام-
شۇناسلارغا ھەم مۇقامچىلارغا مەشھۇر مۇقامچى
تورداخۇن ئاكىنى ۋە ئۇنىڭ تۆھپىسىنى خاتىرد-

لەش ـ ياد ئېتىش ئۇچۇن تۇرداخۇن ئاكىنىڭ
خاتىرە قەبرىسىنى ياخشى ياساش ۋە ئۇنىڭ
تۇغۇلغان كۈنىنى ھەر خىل ئەدەبىيات ـ سەنئەت
پائالىيەتلىرى ئارقىلىق خاتىرىلەپ تۇرۇشنى تەكلىپ
قىلىمەن.

2. «ئون ئىككى مۇقام» نوتىغا ئېلىندى ۋە
كىتاب بولۇپ نەشر قىلىندى، بۇ ئازادلىقتىن كېيىن
«ئون ئىككى مۇقام»غا ۋارىسلىق قىلىش ۋە ئۇنى
راۋاجلاندۇرۇشتىكى يەنە بىر چوڭ ئۇتۇق. «ئون
ئىككى مۇقام»نى نوتىغا ئېلىپ كىتاب قىلىپ
چىقىرىشتا يولداش ۋەن تۇڭشۇ ياخشى خىزمەت
كۆرسەتتى. ئۇ خەلقئارا نوتىنىڭ مۇقامنى
ئىپادىلەشتە چۈشمىگەن قىسمەن جايلىرىغا ئايرىم
بەلگىلەرنى قوشۇپ مۇقام نوتىسىنى تېخىمۇ تولۇق-
لىدى. يولداش ۋەن تۇڭشۇنىڭ «ئون ئىككى
مۇقام» ئۇچۇن قوشقان تۆھپىسىنى تەقدىرلەش ۋە
مەڭگۈ ئۇنتۇماسلىق كېرەك. كېيىن، مۇقام نوتىسى
ئىككى كىتاب بولۇپ نەشر قىلىندى. بۇ كىتابنىڭ
نەشر قىلىنىشىغا جۇڭگو مۇزىكانتلار جەمئىيىتىنىڭ
شۇ ۋاقىتتىكى باشلىقى يولداش لى جىيې ئالاھىدە
كۆڭۈل بۆلۈپ يېقىن ياردەمدە بولغان ئىدى. بۇ
كىشى يەنە مەركىزىي رادىئو ئىستانسىسى بىلەن

ئالاقىلىشىپ، رادىئو ئارقىلىق مەملىكەت ئىچىدە ۋە خەلقئارادا بىرمەزگىل ئۇيغۇر مۇقامىنى تونۇشتۇردى. مېنىڭچە، يولداش لى جىيېنىڭ بۇ ئۇنتۇلماس خىزمىتىنى تەقدىرلەش كېرەك. ھازىرقى كۈندە «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ خەلقئارا نوتىسىنى رەتلىنىپ چىققان ۋە مۇقىملاشقان نەغمىلەر بويىچە قايتا تولۇقلاپ ئىشلەشنى چىڭ تۇتۇش لازىم.

3. ئۇيغۇر مۇقامى سەھنىگە چىقتى. ئازادلىقتىن كېيىنكى مۇقامچىلىق خىزمىتىدىكى يەنە بىر ئۇتۇق «ئون ئىككى مۇقام» ھەر خىل شەكىلدە سەھنىلەشتۈرۈلۈپ ئامما بىلەن يۈز كۆرۈشتى، بۇنىڭ ئىچىدىكى مۇھىم بىر ئۇتۇق — «ئۇشاق مۇقامى»نىڭ سەھنىگە چىقىشى بولدى. سەھنىدە ئازاد زاماندىكى ئۇيغۇر دېھقانلىرىنىڭ پارتىيە رەھبەرلىكىدە قولغا كەلتۈرگەن ئۇلۇغ مۇۋەپپەقىيەتلىرى يېڭى مەزمۇندىكى ناخشا - ئۇسسۇللار بىلەن تەنتەنە قىلىندى. يەنە «چەببىيات مۇقامى» ئەسلى مەزمۇنى بويىچە سەھنىگە چىقتى. بۇنىڭدىن باشقا مۇقاملارنىڭ پارچىلىرى، ئايرىم نەغمىلەر ناخشا - ئۇسسۇللار شەكلىدە سەھنىلەشتۈرۈلدى. بۇ سەنئەت پائالىيەتلىرى مۇقامنى تەتقىق قىلىش، تولۇقلاش ھەم تەشۋىق قىلىشتا مۇھىم رول ئوينىدى.

4. «ئون ئىككى مۇقام» رەتلىنىپ لېنتىغا ئېلىندى. 1978 ـ يىلى شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مەدەنىيەت نازارىتى قارىمىقىدا مۇقام ئۆگىنىش گۇرۇپپىسى قۇرۇلغان بولسىمۇ، لېكىن مەلۇم سەۋەب بىلەن توختاپ قالغانىدى. 1981 ـ يىلى يەنە مۇقام تەتقىقات ئىشخانىسى قۇرۇلدى. شۇ ئاساستا 1989 ـ يىلى 3 ـ ئاينىڭ 27 ـ كۈنى شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى قۇرۇلۇپ مۇقام تەتقىقاتى نورمال ئىزغا سېلىندى. ئۆتكەن يىلى 9 ـ ئايدا «ئون ئىككى مۇقام»نى قېزىش، توپلاش، قايتىدىن تولۇق يۈرۈشى بويىچە رەتلەپ چىقىش، لېنتىغا ئېلىش خىزمىتى ئاساسىي جەھەتتىن تاماملاندى.

مۇقامنى سەھنىلەشتۈرۈش خىزمىتىمۇ يېقىنقى يىللاردىن بۇيان مۇۋەپپەقىيەتلىك ئىشلەندى. «چەببىيات» مۇقامى 1986 ـ يىلى 10 ـ ئايدا بېيجىڭدا ئۆتكۈزۈلگەن "4 ـ نۆۋەتلىك جۇڭخۇا ئاۋازى مۇزىكا كېچىلىكى"گە، 1987 ـ يىلى 7 ـ ئايدا ئەنگلىيىنىڭ پايتەختى لوندون شەھىرىدە ئۆتكۈزۈلگەن "4 ـ نۆۋەتلىك خەلقئارا مۇزىكا بايرىمى"غا، 1988 ـ يىلى 7 ـ ئايدا چىڭخەي ئۆلكىسىنىڭ مەركىزى شىنىڭ شەھىرىدە ئۆتكۈزۈلگەن "4 ـ نۆۋەتلىك غەربىي شىمال ھەپتىلىكىنىڭ شىخەي

مۇزىكا كۆرىكى"گە، شۇ يىلى 10 - ئايدا شياڭگاڭدا
ئۆتكۈزۈلگەن "12 - نۆۋەتلىك ئاسىيا سەنئەت
بايرىمى"غا، 1990 - يىلى 3 - ئايدا پاكىستاندا
ئويۇن قويۇش پائالىيىتىگە، بۇ يىل 4 - ئىيۇندىن
2 - ئىيۇلغىچە گېرمانىيە، بېلگىيە، شۋېيتسارىيە،
گوللاندىيە، سوۋېت ئىتتىپاقى قاتارلىق ياۋروپا
دۆلەتلىرىدە ئۆتكۈزۈلگەن سەنئەت بايراملىرىغا
قاتنىشىپ جوڭخۇا ۋە چەت ئەل تاماشاچىلىرىنىڭ
قىزغىن ئالقىشى ۋە يۇقىرى باھاسىغا ئېرىشتى.
ئۆز - ئۆزىدىن روشەنكى، بۇ «ئون ئىككى
مۇقام»غا تولۇق ۋارىسلىق قىلىش ۋە ئۇنى ئىجادىي
راۋاجلاندۇرۇشتا غايەت زور ئەھمىيەتكە ئىگە.
بۇ مۇھىم ئىشتا مۇقامشۇناسلار ۋە مۇقامچىلار مۇقامغا
ھەقىقىي ۋارىسلىق قىلىش روھى بىلەن تىرىشىپ
ئىزدىنىپ ۋە جانپىدالىق بىلەن ئىشلەپ خىزمەت
كۆرسەتتى. ئۇلارنىڭ بۇ مۇھىم خىزمىتىنى تەقدىر-
لەش لازىم.

ئازادلىقتىن كېيىنكى 40 يىلدىن ئارتۇق
مەزگىل ئىچىدە ئۇيغۇر مۇقامىغا ۋارىسلىق قىلىش ۋە
ئۇنى ئىجادىي راۋاجلاندۇرۇش ساھەسىدە قولغا
كەلگەن بۇ تارىخىي ئەھمىيەتلىك كاتتا ئىلمىي
ئۇتۇقلار پارتىيە مىللىي سىياسىتىنىڭ ئۇلۇغ

غەلىبىسى، شۇنىڭ بىلەن بىللە، يەنە مۇقامشۇناس-
لارنىڭ، كونا-يېڭى مۇقامچىلارنىڭ مۇقامغا ئەۋلادمۇ
ئەۋلاد ۋارىسلىق قىلىپ ئەستايىدىل تىرىشقانلىقىنىڭ
نەتىجىسى. بىز بۇ ئۇتۇقلار بىلەن پەخىرلىنىشىمىز
لازىم.

ئۈچىنچى، مۇقامچىلىقنىڭ بۈگۈندىن كېيىنكى
ۋەزىپىلىرى توغرىسىدا.

مۇقام تەتقىقاتىدا قولغا كەلتۈرۈلگەن ئۇتۇقلار
ناھايىتى زور. بۇنى مۇقىملاشتۇرۇش كېرەك، ئەمما
بۇ مۇقام تەتقىقاتى ساھەسىدىكى ۋەزىپە تۈگىدى
دېگەنلىك ئەمەس، ئالدىمىزدىكى ۋەزىپىلەر
تېخى جىق، ئاشۇ ئۇتۇقلار ئاساسىدا مۇقامچىلىق
ۋەزىپىسىنى داۋاملىق ئېلىپ بېرىش كېرەك:

1. ھازىر يېڭىدىن لېنتىغا ئېلىنىپ بولغان
مۇقاملارنى تولۇقلاش، مۇقامنىڭ مۇزىكا سىستېمىسى
بويىچە ھەربىر مۇقامنىڭ كەم جايلىرىنى تولدۇرۇش
لازىم.

ھازىرقى «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ كەم جايلىرى
گەرچە لېنتىغا ئېلىش داۋامىدا خېلى تولۇقلانغان
بولسىمۇ، تېخى كەم جايلىرى يەنە بار. مەسىلەن،
ھەممە مۇقامنىڭ باش نەغمە، داستان، مەشرەپ-
لىرىنىڭ سانى ئوخشاش ئەمەس. بەزى نۇسخا،

سەلىقە ھەم پەشرو ـ تەكت... دېگەنگە ئوخشاش پارچىلىرىمۇ ئوخشاش ئەمەس. بەزىلىرىدە ئىككى ـ ئۈچ، بەزىلىرىدە تۆت ـ بەش. بىز شۇنى ياخشى ئەستە تۇتۇشىمىز كېرەككى، «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ مۇزىكىلىق تۈزۈلۈشى نىسپىي مەنىدە ئوخشاش بولۇشى مۇمكىن. يەنى ھەربىر مۇقام بىر سىستېمىلىق مۇزىكا بولۇپ، «ئون ئىككى مۇقام» تولۇق بىر يۈرۈش مۇزىكا سىستېمىسىنى تەشكىل قىلغان. بۇ بولسا، «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ بىر ئالاھىدىلىكى. "بىر مۇقامنى تولۇق ئىجرا قىلىش ئۈچۈن ئىككى سائەت، «ئون ئىككى مۇقام»غا يىگىرمە تۆت سائەت كېتىدۇ، ھەربىر مۇقام مەزمۇن جەھەتتە بىركىچە ـ كۈندۈزنىڭ ۋاقىتلىرىغا ماسلاشقان" دېگەن سۆز ئاساسسىز ئەمەس ئەلۋەتتە. «ئون ئىككى مۇقام، 72 نەغمە» دەيمىز. مۇشۇ ئېيتىلىشى بويىچە ھېسابلىغاندا ھەربىر مۇقام ئۈچ قىسىم، ئالتە نەغمە، 20 ئاھاڭ، ئون ئىككى مۇقام 36 قىسىم، 72 نەغمە، 240 ئاھاڭ بولۇپ چىقىدۇ. «ئون ئىككى مۇقام»نى ھازىر رەتلەنگىنى بويىچە ئالغاندا، ھەربىر مۇقام ھەم مۇقامنىڭ مۇزىكا تۈزۈلۈشى ئوخشاش ئەمەس. مۇقاملار ئىچىدىكى تولۇقراق مۇقامنى ئالغاندا نەغمىلەر سانى 20 ئەمەس، بەلكى 30 ياكى ئۈنىڭ ـ

دىنمۇ ئارتۇق بولۇپ چىقىدۇ. ھەربىر مۇقامدا 30 ئاھاڭ بار دېگەندە ئون ئىككى مۇقامدا 360 ئاھاڭ بولۇشى كېرەك ئەلۋەتتە، بۇ مۇتلەق شۇنداق دېگەنلىك ئەمەس. ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ كەڭ ۋە چوڭ ھەجىمدە يۇرۇشلەشكەن مۇزىكا توپلىمىدىن ئىبارەت بۇ ئالاھىدىلىكى دۇنيادا ئاز ئۇچرايدۇ، بەلكى يوق دېيەرلىك. دېمەك، ئۇيغۇر «ئون ئىككى مۇقامى»غا تولۇق ۋارىسلىق قىلىش ئۇچۇن ئالدى بىلەن ھازىر رەتلىنىپ لېنتىغا ئېلىنىپ بولغان «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ مۇزىكا سىستېمىسىنى تولۇقلاش، كەم جايلىرىنى مۇمكىن قەدەر تولدۇرۇش، ئۇنىڭ بۇ سىستېمىلىق ئالاھىدىلىكىنى تىكلەش كېرەك. مېنىڭچە ھازىرقى ئۇتۇقلار ئاساسىدا بۇ ۋەزىپىنى ئەمەلگە ئاشۇرۇشقا بولىدۇ. «ئون ئىككى مۇقام»نى تولۇقلاپ لېنتىغا ئېلىش جەريانىدا يېتىشكەن يېڭى مۇقامچىلارنىڭ قولىدىن بۇ ئىش كېلىدۇ دەپ ئىشىنىمەن.

2. مۇقاملارنىڭ ناملىرى ۋە تېكىست تىلىنى ئىسلاھ قىلىش كېرەك. ئالدى بىلەن شۇنى ئېيتىش كېرەككى، بىزنىڭ ئەجدادلىرىمىز ئۇزاق ئەسىرلەر بويى ئىجاد قىلغان مۇقاملارنىڭ ناملىرى ۋە ناخشا، قوشاقلارنىڭ تىللىرى ھەرگىزمۇ ھازىرقىدەك

ئەرەبچە، پارسچە ئارىلاشقان شالغۇت تىل بولغان ئەمەس. مۇقام ناملىرى ۋە تېكىست تىلى ئوتتۇرا ئەسىردىن باشلاپ ئۆزگىرىپ كەتكەن. شۇ زامان- لاردا ئوتتۇرا ئاسىيا تۈركىي خەلقلىرى ئارىسىدا پەيدا بولغان ئەدەبىي يېزىق تىلى ئۇيغۇرلار ئىچىگە كىرىپ كەلگەندە، ئەرەب، پارس تىلىنىڭ مۇئەييەن تەسىرى بىلەن ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىدا مەلۇم ئۆزگىرىش بولغان. ئەرەبچە-پارسچە سۆزلەر ئوتتۇرا ئەسىردىكى موللا شائىرلارنىڭ شېئىرلىرى ئارقىلىق مۇقام نامى ۋە مۇقام تېكىستى- لىرىگە كۆپلەپ كىرىپ كېتىپ مۇقامنى مۇقامنىڭ ئىگىسى بولغان ئۇيغۇرلار ئاممىسى تولۇق چۈشەن- مەيدىغان قىلىپ قويغان. بۇ يەردە «چارگاھ مۇقا- مىنىڭ باشلىنىشى»دىن بىرلا مىسال ئالساق كۇپايە:

سەھەر خاۋەر شەھى چەرخ ئۇزرەكىم خەيلى ھەشەم چەكتى.

شۇئائى خەت بىلەن دۇھسار ئۆززە زەررىن ئەلەم چەكتى.

قازا پەرراشى چەكتى سۇبھىنىڭ سومەن سۇپۇرگىسىن،

مۇزەھھەپ پەرلىرى ئانداقكى ئاۋۋىسى ھەرەم چەكتى،

مۇئەززىن كەبى تاقى ئۆزرە، گۈل باڭگى سەھەر
ئۇردى،
بەرەھمەن دەيرى ئايۋاندا ئاھەڭگى سەنەم چەكتى.
(ئاخىرىمۇ ئوخشاشلا...)

«ئون ئىككى مۇقام»نىڭ بىرمۇنچە تېكستلىرى
ئەنە شۇنداق خەلق ئاممىسى چۈشەنمەيدىغان
ئەرەبچە-پارسچە سۆزلەر بىلەن تولۇپ كەتكەن،
ئۇنىڭ ئۈستىگە بەزى تېكستلارنىڭ دىنىي
خۇراپىي تۈسى كۈچلۈك. مۇقامنىڭ مۇنداق شالغۇت
تىلىنى ئۆزگەرتىش ۋاقتى ئاللىقاچان كەلگەندى.
مەن بۇ مەسىلىنى 60-يىللىرى مۇقامنى لېنتىغا
ئېلىش جەريانىدا ھەل قىلىش كېرەك دەپ ئويلىغان
ئىدىم. ئابدۇشۇكۇر مۇھەممەت ئىمىن قاتارلىق
بىرنەچچە شائىرلار بىلەن «راك»، «چەببىيات»تىن
ئىبارەت ئىككى مۇقامنىڭ يېڭى، چۈشىنىشلىك
شېئىرى تېكستىنى ئىشلەپمۇ چىققان ئىدۇق.
ئەمما بۇ ئىش بەزى كىشىلەرنىڭ ئىدىيىسىدىن
ئۆتمىدى. ئۇلارچە بولغاندا: "ئېيتىلىپ كۆنۈپ
قالغان مۇقام تېكستلىرىنى ئۆزگەرتىشنىڭ ھاجىتى
يوق" ئىمىش! ئۇلارچە ئۆزلىرىدىلا چۈشىنىدىغان
(بەلكى ئۆزلىرىمۇ تولۇق چۈشەنمەيدىغان)، كەڭ

ئۇيغۇر خەلق ئاممىسىغا يات بولغان ئاشۇ "شالغۇت
تىل"غا تەگمەسلىك كېرەك ئىكەن. مېنىڭچە، بۇ
تامامەن ئاممىنى كۆزگە ئىلمايدىغان، خەلق تىلىغا
ھۆرمەت قىلمايدىغان، خەلق ئۈچۈن خىزمەت
قىلىش پرىنسىپىغا ئۇيغۇن كەلمەيدىغان، ئۇيغۇر
مۇقامىغا چىن مەنىدە ۋارىسلىق قىلىشقا زىت
كېلىدىغان خاتا قاراش.

بىز شۇنى ياخشى ئويلىشىمىز كېرەككى، ئەجداد-
لىرىمىز ئۇزاق ئەسىرلەردىن بۇيان ئۆز تىلىدا
ئىجاد قىلىپ ھەم تەرەققىي قىلدۇرۇپ كەلگەن
مۇنداق بىر ئۇلۇغ مىراسىمىزنى ئورۇنسىز قوبۇل
قىلىنغان، چۈشىنىكسىز ئەرەب-پارس سۆزلىرىنىڭ
تەسىرىدىن ئازاد قىلىپ، ھازىرقى ئۇيغۇر خەلقى
تولۇق چۈشىنىدىغان ئۆز ئانا تىلى بىلەن ئېيتىپ،
مۇقامنىڭ تەڭداشسىز مۇزىكا تىلىنىمۇ خەلق قەلبىگە
تېخىمۇ چوڭقۇر سىڭدىدىغان قىلىشىمىز كېرەك. ھازىر
كەڭ ئۇيغۇر خەلقى مۇقامنى چوڭقۇر ئىشتىياق
بىلەن ئاڭلايدۇ. ئەگەردە ئۇنى ئۆز تىلى بىلەن
ئاڭلاپ تولۇق چۈشەنسە تېخىمۇ ياخشى ئەمەسمۇ؟
خەلق ئاممىسىنى تېخىمۇ زور ئىلھاملاندۇرمامدۇ!

دەرۋەقە، مۇقام تېكىستلىرى ئىچىدە ھەم
چۈشىنىشلىك، مەنىسىمۇ ياخشى، ئوبدان خەلق

ئىغىز ئەدەبىياتلىرى بار، لېكىن ئاز.

قومۇل خەلق مۇقامىنىڭ ۋە دولان مۇقامىنىڭ تېكىستلىرى ھەممىسى ئەرەبچە-پارسچە ئەمەس، بەزى ناملىرىمۇ ئۇيغۇرچە «دۇر مۇقامى»، «ئۇلۇغ دۇر مۇقامى»، «خۇپتى مۇقامى»، «دوئا مۇقامى»، دولان مۇقامى دەپ ئاتىلىدۇ. بۇ مۇقاملارنىڭ نامى ۋە تېكىستلىرى ئەسلىدە ئۇيغۇرچە بولۇپ، كېيىن مەلۇم دەرىجىدە ئۆزگەرگەنلىكىنى كۆرسىتىدۇ.

مېنىڭ پىكرىم، ھازىرقى مۇقام تېكىستلىرىنى قەتئىي ئىسلاھ قىلىش كېرەك، بۇنىڭ چارىسى: بىرىنچىسى، ھازىرقى تېكىستلارنىڭ ئىچىدىكى «چاغاتاي ئەدەبىياتى» دەۋرىدىكى شائىرلارنىڭ شېئىرلىرىدىن ياخشىلىرىنى تاللاپ، ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىغا ئايلاندۇرۇپ ئېلىش (ئىدىيە جەھەتتە ھازىرقى دەۋر روھىغا زىت بولغانلارنى ئالماسلىق)؛ ئىككىنچىسى، يېقىنقى زامان ئۇيغۇر شائىرلىرىنىڭ ياخشى شېئىرىنى ئېلىش؛ ئۈچىنچىسى، ئازادلىقتىن بېرى يېتىشكەن شائىرلارنىڭ ياخشى شېئىرلىرىنى تاللاپ ئېلىش، ئاخىرقى بىرى، خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىدىكى خەلق سۆيىدىغان ياخشى قوشاق-بېيىت، نەزمە-داستانلاردىن تاللاپ ئېلىش. بۇنىڭ-دىن باشقا، ئىككىنچى ئۇسۇل، ھازىرقى «ئون ئىككى

مۇقام»غا (ياكى يېڭىدىن ئىشلەنگەن مۇقاملارغا) پۈتۈنلەي يېڭى مەزمۇندىكى بىر تۇتاش يېڭى تېكىستلار يېزىپ چىقىپ سىڭدۈرۈش.

مۇقامنىڭ ناملىرى توغرىسىدا — «مۇقام» دېگەن بۇ نام ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ ئومۇمىي نامى بولۇپ كەتتى. بۇنى ئۆزگەرتمىسىمۇ بولىدۇ. لېكىن كلاسسىك «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ ناملىرىنى (باشقا يەرلىك مۇقاملاردىمۇ ئۇيغۇرچە بولمىغان ناملار بولسا، ئۇلارنىمۇ) ۋە مۇقام نەغمىلىرىنىڭ ناملىرىنى ئۇيغۇر تىلىدىكى ياخشى ناملارغا ئالماشتۇرۇشنى ئويلىشىپ كۆرۈش كېرەك.

يىغىپ ئېيتقاندا، ئۇيغۇر كلاسسىك مۇزىكىسىنىڭ جەۋھىرى بولغان «ئون ئىككى مۇقام»نى ئۇيغۇر مۇقامچىلىرى ئۇيغۇر تىلى بىلەن ئۆزلىرىمۇ چۈشىنىپ تېخىمۇ روھلۇق ئېيتالايدىغان، ئۆز خەلقىمۇ ياخشى چۈشەنەلەيدىغان بولسۇن؛ ئۇيغۇر خەلقىمۇ ئۆز مۇقاملىرىنى تولۇق چۈشىنىپ ئاڭلىيالايدىغان ۋە تېخىمۇ تەسىرلىنىپ تەربىيە ئالىدىغان بولسۇن، شۇنىڭ بىلەن "مۇقام ئۇيغۇر-لارنىڭ ئەمەس، ئەرەبنىڭ، پارسلارنىڭ، چۈنكى تىلى تولۇق ئۇيغۇرچە ئەمەس، ئەرەبچە، پارسچە" دەيدىغان ئەپسانىلەرگە ئەمەلىي رەددىيە بېرەلەي-

دىغان بولسۇن!

مۇقام تىلى، نام، تېكىستلىرىنىڭ ئىسلاھ قىلىنىشى ــ مۇقامغا ۋارىسلىق قىلىش ۋە ئۇنى ئىجادىي راۋاجلاندۇرۇشتا زۆرۈر بولغان مۇھىم بىر ۋەزىپە، بۇ ۋەزىپىنى ئەمەلگە ئاشۇرۇش ئانچە قىيىن ئەمەس، چۈنكى مۇقامشۇناسلار، بولۇپمۇ مۇقامچىلار قەتئىي نىيەتكە كېلىپ بەل باغلايدىغان بولسا، چوقۇم ئەمەلگە ئاشۇرغىلى بولىدۇ. بۇ مەسىلىنى يولداشلارنىڭ مۇقامغا راست ۋارىسلىق قىلىش ۋە خەلق ئالدىدا مەسئۇل بولۇش پوزىتسىيىسىدە تۇرۇپ ياخشى ئويلىنىپ كۆرۈشىنى تەكلىپ قىلىمەن.

3. «ئون ئىككى مۇقام»دىن باشقا يەرلىك مۇقاملارنى توپلاش ۋە رەتلەش. ھەممىگە مەلۇم، رەتلەنگەن كلاسسىك «ئون ئىككى مۇقام»دىن باشقا يەنە كۆپلىگەن يەرلىك خەلق مۇقاملىرى بار: ئىلى مۇقامى، قۇمۇل مۇقامى، دولان مۇقامى، تۇرپان مۇقامى، خوتەن مۇقامى، لوپنۇر مۇقامى ۋە باشقىلار، بۇ مۇقاملار ھەر خىل ئەنئەنىچىلىكى شەكلىدە داۋام قىلىپ كەلمەكتە، بەزىلىرى يېرىم - ياتا توپلانغان، تېخى چالا، تاھازىرغىچە تولۇق رەتلەنمىگەن. بۇ ئىشنى «ئون ئىككى مۇقام»نى داۋاملىق

رەتلەش ۋە ئىجادىي راۋاجلاندۇرۇش بىلەن تەڭ مۇھىم ۋەزىپە قىلىپ قويۇش كېرەك. مەلۇم بولۇشىچە يەرلىك مۇقاملارنىڭ ھەرقايىسىنىڭ ئۆز ئالدىغا بەزى ئالاھىدىلىكلىرى ۋە خۇسۇسىيەتلىرى بار ئىكەن. مۇزىكا قۇرۇلمىسى، نەغمىلەرنىڭ ئورۇن-دىلىشى—ناخشا، قوشاقلار ھەم ئۇسسۇللارنىڭ ئىجاد قىلىنىشىدا بىر-بىرىگە تولۇق ئوخشاپ كەتمەي-دىغان پەرقلەر بار ئىكەن. ئەمما شۇنىسى ئېنىقكى، ھەممە يەرلىك مۇقاملاردا «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ تۈپ خۇسۇسىيەتلىرىنى كۆرگىلى بولىدۇ. يەرلىك مۇقاملارنى توپلاش، رەتلەش ۋە تولۇقلاشتا كلاسسىك «ئون ئىككى مۇقام» تۈزۈلۈشىگە تامامەن ئوخشاش قىلىش شەرت ئەمەس، ئاشۇ مۇقاملارنىڭ ئۆز ئالاھىدىلىكىگە ئېتىبار قىلىش كېرەك. يەنى بىر جاينىڭ مۇقامى بەش-ئالتە بولۇشى مۇمكىن، بەزى جايلارنىڭ يەتتە-سەككىز بولۇشى مۇمكىن. بەزى جايلارنىڭ ئون ئىككى بولۇشى بەلكى ئۇنىڭدىنمۇ كۆپرەك بولۇشى ئېھتىمال. بىر مۇقامنىڭ تۈزۈلۈشىمۇ كلاسسىك «ئون ئىككى مۇقام»دىكى تۈزۈلۈشكە ئوخشاش بولماسلىقى مۇمكىن. (ھازىر ئېنىقلانغان قۇمۇل مۇقامى ئون ئىككى، دولان مۇقامى توققۇز).

يەرلىك مۇقاملارنى قېزىش ۋە توپلاشتا ئۇتۇقلۇق

ئىشلار قىلىنماقتا. بەزى جايلار ئۆزلىرى كۆچ چىقى-
رىپ توپلىماقتا. قۇمۇل مۇقامىنى توپلاش، يەكەن —
دولان، لوپنۇر مۇقاملىرىنى توپلاش باشلىنىپ،
خېلى ئۈنۈملۈك ئىشلار قىلىنىۋاتىدۇ، لېكىن تېخى
قانائەتلىنەرلىك بولمايدۇ. ئاپتونوم رايونلۇق مەدەنى-
يەت نازارىتى مۇقام تەتقىقات جەمئىيىتى، شىنجاڭ
مۇقام ئانسامبىلى بۇ خىزمەتنى بۇنىڭدىن كېيىنكى
مۇھىم كۈنتەرتىپىگە كىرگۈزۈپ چىڭ تۇتۇشى
كېرەك. بۇنىڭدا مۇھىمى يەنىلا ھەرقايسى جايلارنىڭ
ئۆز كۈچىنى جارى قىلدۇرۇپ، ئۇلارغا تايىنىپ
ۋەزىپىنى چاپسانراق ئورۇنداشنى قولغا كەلتۈرۈش
كېرەك. يولداش ئابلىز ئىسمائىل قۇمۇل «ئون
ئىككى مۇقامى» توغرىسىدا ئىزدىنىپ بىر كىتاب يېزىپ
ئۈنۈملۈك ئىش قىلدى، مەن بۇ كىتابىنىڭ ئېلان
قىلىنىشىنى ئۈمىد قىلىمەن.

ئۇيغۇر ئەلنەغمىچىلىكى ھەم مۇقام خەلق ئېغىز
ئەدەبىياتىدىن — ناخشا، قوشاق، بېيىت، داستانلى-
رىدىن ئايرىلمايدۇ. ھەم مۇزىكىنى توپلاش، ھەم
خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىنى توپلاش — بۇ ئىككى
مۇھىم ئىشنى بىللە ئېلىپ بېرىش، بىر كۈچ بىلەن
قوشماق ئىككى ئىشنى ئەمەلگە ئاشۇرۇشنىڭ ياخشى
ئۇسۇلى. «قۇمۇل نەزمىلىرى» ياخشى ئىشلەنگەن،

قەشقەر، خوتەن، تۇرپان قاتارلىق ۋىلايەت ـ ناھىيىلەرمۇ بۇ خىزمەتتە خېلى ئوبدان نەتىجە ياراتقان. مەن يەرلىك خەلق مۇقاملىرىنى چوڭقۇر قېزىش، رەتلەپ ئاما بىلەن يۈز كۆرۈشتۈرۈشتەك مۇھىم ۋە شەرەپلىك ۋەزىپىگە تېخىمۇ ئوبدان ئەھمىيەت بېرىلىشىنى ئۈمىد قىلىمەن.

4. مۇقاملارنى يېڭى دەۋر روھىدا ئىجادىي راۋاجلاندۇرۇش.

مۇقامنى ھازىرقى ئۇتۇقلار ئاساسىدا داۋاملىق ئىجادىي راۋاجلاندۇرۇش ــ ئالدىمىزدىكى مۇھىم ۋەزىپە، راۋاجلاندۇرۇشنىڭ ھەر خىل شەكىللىرىنى قوللانسا بولىدۇ:

1) لېنتىغا ئېلىنىپ بولغان «ئون ئىككى مۇقام»نى يەنە كۆپەيتىشكە بولىدۇ. 12، 15، 20 مۇقامغا يەتكۈزۈش مۇمكىن، مەسىلەن، ئامانىساخان ۋە قېدىرخانلارنىڭ «ئەبۇچەشمە»، «ئىشرەتى ئەڭگىز» مۇقاملىرىنى شۇلارنىڭ نامىدا (ئۇيغۇر تىلىدا) ئىشلەش؛ زىكرى ئەلپەتتانىڭ «رۇخسارى» مۇقامىنىڭ داۋامىنى ئىشلەپ تۈگىتىش، مۇقامنىڭ مۇزىكا تۈزۈلۈشى بويىچە يېڭى مۇقام مۇزىكىلىرىنى ۋە يېڭى مەزمۇندىكى بىر يۈرۈش يېڭى تېكىستلارنى ئىشلەپ چىقىش،... يەرلىك خەلق مۇقاملىرىنى

توپلاش ۋە رەتلەش جەريانىمۇ مۇقاملارنى يېڭى
روھتا ئىجادىي راۋاجلاندۇرۇش پرىنسىپى بويىچە
بولۇشى كېرەك.

2) مۇقاملارنى ھەر خىل - ھەر شەكىلدە سەھنىگە
چىقىرىش، مەسىلەن، بىر مۇقامنى تولۇق تۈزۈلگەن
تېكىست بىلەن سەھنىگە چىقىرىش، ياكى
يېڭى دەۋر روھىدىكى بىر پۈتۈن مەزمۇنلۇق يېڭى
تېكىست بىلەن ئىشلەپ سەھنىگە چىقىرىش؛ مۇقام
پارچىلىرى — باشلىنىش، تەزە، مەرغۇل، داستان،
مەشرەپلىرىنى ئايرىم ئايرىم ھالدا سەھنىگە چىقارسا
بۇمۇ بىر ئىجادىي راۋاجلاندۇرۇش ھەم مۇقام
بىلەن خەلقنى تونۇشتۇرۇش جەھەتتىكى ئۇبدان
چارە، مۇنداق ئۇسۇلنى ئاپتونوم رايونلۇق ۋە
جايلاردىكى سەنئەت ئۆمەكلىرى ئەمەلگە ئاشۇرۇشقا
باشلىدى، ئۇنى قوللاش - قۇۋۋەتلەش كېرەك.

3) مۇقام مۇزىكىلىرى ئاساسىدا يېڭىچە ساز-
ناخشىلارنى ئىجاد قىلىش ئىشىنى كۈچەيتىش
كېرەك، مۇقامچى تۇنىسا سالاھىدىنىڭ «بۇۋام
تاشۋاي» دېگەن مۇقام روھىدىكى ناخشىسى ئىجادىي
ئۇبدان ئىشلەنگەن. يەكەن سەنئەت ئۆمىكى مۇقام
مەزمۇنلۇق ياخشى نومۇرلارنى ئىشلىگەن. مۇشۇ
شەكىلنى كۈچەيتىش كېرەك.

4) يېڭى زامان خەلقئارا مۇزىكا ئوركېستىرى بىلەن مۇقام سىمفونىيىسىنى ئىشلەپ چىقىش. بۇ مۇقام تەرەققىياتىدا تامامەن يېڭى بىر ئىجادىيەت بولۇپ، ئۇيغۇر مۇقامىنى مەملىكەت دائىرىسىدە، بولۇپمۇ خەلقئارادا تەشۋىق قىلىش ھەم چۈشەندۈرۈشتە ئوبدان بىر ئۈنۈملۈك چارە. بۇنداق سىمفونىيىلىك مۇقامنى ئىشلەشتە مۇقام مۇزىكىلىرىنى ئاساس قىلىش، بەزى جايلىرىغا ئۇيغۇر ناخشا ۋە بىرلەشمە ناخشا، يالغۇز ئۇسسۇل ۋە بىرلەشمە ئۇسسۇل قوشۇش مۇمكىن. مۇزىكىدا بىرەر يۈز كىشىلىك ئوركېستىر ئاساسىي مۇزىكا كۈچى بولىدۇ. ئۇنىڭغا ماسلاشقان ھالدا بىر قىسىم ئۇيغۇر سازلىرىمۇ كىرىدۇ. ناخشا-ئۇسسۇلچىلار زامانىۋىلاشقان، سىمفونىيە ۋە سازچىلارغا ماسلاشقان يېڭىچە ئۇيغۇر كىيىملىرى بىلەن ياسانغان بولىدۇ. بىر مۇقامنى ئاساس قىلىپ سىمفونىيە ئىشلەش كېرەكمۇ ياكى مۇقاملاردىن تاللاپ بىر سىمفونىيە ئىشلەش كېرەكمۇ بۇنى ئويلىشىشقا بولىدۇ.

بۇ توغرىدا مەن خېلىدىن بېرى ئويلاپ كەلگەنىدىم، كېيىن مۇناسىۋەتلىك يولداشلار بىلەن مەسلىھەتلىشىپ بىر پىكىرگە كەلگەندىن كېيىن، مەركىزىي مەدەنىيەت مىنىستىرلىكى شىنجاڭ مەدەنى-

يەت نازارىتىگە ئۇقتۇرۇشمۇ چۈشۈرگەنىدى. ئەپسۇسكى تېخىچە ئىشلەنمىدى.

بۇ ۋەزىپىنى ئەمەلگە ئاشۇرۇپ بۇداقى جۇڭگو ئۇيغۇر مۇقامى ئىلمىي تەتقىقات يىغىنىغا يېڭى سوۋغا سۇپىتىدە تەقدىم قىلىشنى ئۈمىد قىلىمەن.

يولداشلار:

مەن يۇقىرىدا ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ تارىخىي تەرەققىياتى جەريانى، ۋارىسلىق قىلىش ۋە توپلاش، بۇنىڭدىن كېيىنكى ۋەزىپىلەر توغرىسىدا خېلىدىن بېرى ئويلىنىپ كەلگەن پىكىرلىرىمنى بايان قىلدىم. يولداشلارنىڭ، مۇقام تەتقىقاتچىلىرىنىڭ، مۇقامشۇناسلارنىڭ، مۇقام ھەۋەسكارلىرىنىڭ ھەم ئەدەبىيات-سەنئەت خادىملىرىنىڭ ئەستايىدىل ئويلاپ كۆرۈشىنى ۋە مۇزاكىرە قىلىپ بىرەر قارارغا كېلىشلىرىنى چىن قەلبىمدىن ئۈمىد قىلىمەن.

1991-يىل 10-ئايدا شىنجاڭ ئەدەبىيات-سەنئەتچىلەر سۆھبەت يىغىنىدا سۆزلەنگەن، كېيىن تۈزىتىپ رەتلەندى.

# مۇقامغا خۇشتارلىق روھىڭغا دەرمان

مەن ئۇيغۇر مۇقامىغا خۇشتار ھەم ھەۋەسكار بولغىنىم ئۈچۈن ئۆزەمنى بىر خىل پەخىرلىك ھېس قىلىمەن. چۈنكى، مۇقام ئاڭلاش، مۇقامچىلار بىلەن پاراڭلىشىش مېنىڭ روھىمغا يېڭى بەلكى جۇشقۇنلۇق روھ قوشىدۇ. كىشى ئۆز مىللىتىنى سۆيىدىغان، بولۇپمۇ ئۆز مىللىتىنىڭ روھى مەدەنىيىتىدىن ئىلھام ھەم كۈچ ئالالايدىغان بولغاندىلا ئۆز مىللەت خەلقىغە چىن مۇھەببەت ھاسىل قىلىدۇ، مۇھەببەت ۋە ھەۋەسكارلىق دېگەن بۇ خىسلەت ئۆزلۈكىدىن ۋە تۇيۇقسىزلا پەيدا بولمايدۇ. ئۇ ئۆمرىنىڭ ئۇزاق تارىخى، ئىجتىمائىي پائالىيىتى جەريانىدا پەيدا بولىدۇ، ئۆسىدۇ، مۇستەھكەملىنىدۇ. ئاۋۋال شۇنى ئېيتىشىم كېرەك: ئۇزاق زامانلاردىن بېرى ئۇيغۇر مۇقامىغا ھەۋەسكار بولساممۇ، ئەمما، مۇقامنى ئۆگە-نىش، تەتقىق قىلىش ۋە تەشۋىق قىلىشتا ھېچقانچە ئىش قىلالمىدىم. بۇنى ئويلىسام ئەپسۇسلىنىمەن.

مېنىڭ ئۇيغۇر مۇقامى بىلەن ۋە مۇقامچىلار بىلەن

تونۇشۇشۇم ۋە مۇقامغا ھەۋەس قىلىشىم توۋەندىكىچە
جەرياننى بېسىپ ئۆتتى:

## باللىق ۋاقتىمدىكى ئۇمتۇلۇش

باشقا جايلارغا ئوخشاش بىزنىڭ ئاتۇشتىمۇ
ئەلنەغمىچىلىك خېلى ئاۋات بولىدىغان. مەن تۇغۇ-
لۇپ ئۆسكەن ۋاق-ۋاق يېزىسىدىمۇ نەغمە-قوشاق-
لارنىڭ ئاۋازى توختىمايدىغان. بۇ ئەلنەغمە ئاۋازلى-
رى ئىچىدە خەلقىنىڭ زامان-زامانلارغىچە زۇلۇم-
دىن زارلاپ كەلگەن نالە-پىغانلىرى، نەپرەت ۋە
غەزەپلىرى، شۇنىڭ بىلەن بىللە ئۈمىدۋارلىق تۇغ-
رىسىدىكى ساز-ناخشىلار ۋە توي-تاماشا كۆڭۈللىرىدە
مەشرەپ-ساماللىرىمۇ ئاڭلىنىپ تۇراتتى. "پاچاق
سېپى"دا① ھەر يىلى ئۆتكۈزۈلۈپ تۇرىدىغان نورۇز
بايرىمىدا، "نورۇم بۇلۇقۇم"② سەيلىسىدە تەبىئىي
يوسۇندا ئەۋج ئالغان ساز-ناخشا سادالىرى ئەتراپنى
قاپلايتتى.

بىزنىڭ يۇرتتا ئاياللار ئايدىڭ كېچىلىرى بىر-

---

① بىر سايىنىڭ ئىسمى.

② نورۇم بۇلۇقۇم — بىر سەيلىگاھ.

سىنىڭ ھويلىسىغا يىغىلىشىپ چاق ئېگىرىش ئولتۇرۇشى
قىلىدىغان. بۇنداق ئولتۇرۇش ئەمەلىيەتتە ئاياللار-
نىڭ ھەم ئەمگەك، ھەم سەنئەت مۇسابىقىسىگە ئايلى-
نىپ كېتەتتى. ئەرلەرمۇ بۇنداق جايلارغا توپلىشىپ
"مۇسابىقە"لەرنى ھۇزۇرلىنىپ-قىزىقىپ كۆرىدىغان.
بىزدەك باللارمۇ زادى قاتاردىن قالمايتتۇق.

بىزنىڭ يەنە بىر قىزىقىدىغىنىمىز، دىۋانىلارنىڭ
ناخشا-قوشاقلىرى بولىدىغان، بەك ھالسىز "قەلەن-
دەر"لەردىن باشقا يۇرت-يۇرتنى ئارىلاپ يۈرىدى-
غان "دىۋانە"لەرمۇ ئاز بولمايدىغان. ئۇلارنىڭ
خۇرجۇن ئارتقان بىرەر ئېشىكى بولاتتى. ئۇلار
نان-پۇل تىلەيتتى. ئەمما ئەينى زاماندا ئۇلارنىڭ
ناخشا-قوشاقلىرىدا ئەل ئەدەبىياتى، بېيت-داس-
تانلار، يوغان قورساقلارنى مەسخىرە قىلىدىغان
كۇلدۇرگۈچى مەزمۇنلار بولاتتى. ئالدى بىلەن بىز
باللار "ئاكتىپ تاماشاچى" بولاتتۇق. ئۇلارمۇ
باللارنى يامان كۆرمەيتتى. بىزگە چاقچاقمۇ قىلىپ
قويۇشاتتى. بۇنداق ئەلنەغمە كىشىلەرگە، بىز
باللارغىمۇ قانداقتۇر، مەدەنىي ئوزۇق بېغىشلايتتى.

يەنە بىرى، توي-تۆكۈنلەردىكى نەغمىلەر.
بۇنداق ئولتۇرۇشلار ئازراق تاماق يېيىشكەندىن
كېيىن چاقچاقلىق-كۇلدۇرگۈچ شوخ ناخشا-

سازلار بىلەن باشلىنىپ، بىرەر ياشانغان كىشىنىڭ ساتار بىلەن ئېيتقان مۇڭلۇق غەزىلىدىن كېيىن، سازغا ساز قوشۇلاتتى، ناخشا-ئۇسسۇل قايناپ كېتەتتى...ئاخىرىدا ھەممە كىشى دېگۈدەك ئوتتۇرىغا چۈشۈپ، تەرلەپ-پىشىپ ئۇسسۇل ئوينايتتى، كېيىن ساتار ياڭاش ئاھاڭ بىلەن توختايتتى.

بۇنداق ئولتۇرۇشلار قىزىپ كەتكەندە ئەتراپ مەھەللىدىكى كىشىلەر ھەممىسى دېگۈدەك كېلىپ ئاڭلايتتى. بىز باللارمۇ چوڭلاردىن قېلىشمايتتۇق. ئۆيگە كىرەلمىسەك دەرىزىدىن، سۇپىغا چىقالمىساق تام-دەرەخلەرگە يامىشىپ بولسىمۇ ناخشا-ساز ئاڭلايتۇق. بۇنداق ئولتۇرۇشلاردا كىشىلەرنىڭ مۇقام، ساما، مەشرەپ... دېگەن سۆزلىرىنى ئاڭلايتتۇق. ئاشۇ تەسىرات باشقا باللار قاتارىدا مەندىمۇ پەيدا بولۇپ نەغمىگە قىزىقىشنىڭ ئۇندۇرمىلىرىنى ھاسىل قىلغانىدى.

## بوستانلىقتىكى مەشرەپ

بىزنىڭ يۇرتىنىڭ ئايىغىدا "بەلۇن دانا خېنىم" دېگەن بىر مازار بار ئىدى. ئۇنىڭ يېقىنىدا "مەت-قۇنىكام" دەيدىغان بىر كىشى بولىدىغان. بۇ ئادەم

ئاشۇ مازارغا قارايدىغان بولغىنى ئۈچۈن كىشلەر ئۇنى "مەتقوۋۋان شەيخ" دەپمۇ ئاتايدىغان، يەنە بىر ئېتى "مەتـقوۋۋان دىۋانە" ئىدى. چۈنـكى ئۇ ئادەم ھېلىقى "ھالىلىق" دىۋانىلەردىن ئىدى.

بۇ ئادەم نەغمىچى دەپمۇ نام ئالغان. دېگەندەك، ئۆيىدىن نەغمىچىلەر، نەغمە ھەۋەسكارلىرى ئۈزۈلمەيتتى، نەغمە بولۇپ تۇراتتى.

بىركۈنى (شۇ چاغـدا مەن ئون ئىـكـكى-ئون ئۈچ ياشلاردا بولـسام كېرەك) مۆمىـن ئاتـلىق بىر دوستۇم ئاشۇ بوستانلىقتىـكى نەغمىگە مېنى ئەگەش- تۈرۈپ ئېلىپ باردى. بوستانغا قېرى، ئوتتۇرا ياش- لىق كىشىـلەر توپلانـغان. ئۇلار كىمنىـدۇ بىرىنى كۈتەتتى. كېيىن ئەنە كەلـدى دېـيىشـتى. ئۇ توپا خەلپىتىم دېگەن كىشى بولۇپ، مازارنىڭ يېنىدىكى مەكتەپـتە مۇئەلـلىملىـك قىلاتـتى. بىزمۇ مەكتەپتە ئوقۇيتـتۇق. بىز ئۇ كىشـنى كۆرۈپ قاچـماقـچى بولغان ئىدۇق، ئۇ ئادەم كۆرۈپ، ھەي سەيپىدىن، سىلەرمۇ مەشرەپ ئاڭلاڭلار دەپ بىزنى توختاتتى. بىز بوستاننىڭ بىر چېتىگە ئولتۇردۇق.

كۆز كۈنـلىرى، ھاۋا ئوچـۇق، ئەتراپ يېزىلار گۈزەل ئىدى. ئاۋۋال قوغۇن-تاۋۇز، نان قويۇلدى. بىرئازدىن كېيىن نەغمە باشلاندى.

مەتقۇنىكام ئاۋۋال ساتار بىلەن مۇڭلۇق بىر ئاھاڭغا غەزەل ئوقۇدى، ئاندىن بىرنەچچە سازچى تەمبۇر، دۇتار، داپ بىلەن تەڭكەش قىلىشتى، باشقىلار ناخشا ئېيتتى. تۆت كىشى سالماقلىق دەسسەپ ئۇسسۇل ئوينىدى...

ئولتۇرۇش قىزىپ كەتتى. ئاخىرى مۇزىكىغا تەڭكەش بولۇپ كۆپچىلىك ئۇسسۇلغا چۈشتى. يېنىمىزدىكىلەر مانا مەشرەپ باشلاندى... قاراڭلار، ساما قايندى دېيىشىپ روھلىنىپ كەتتى... كېيىن مۇزىكا مۇڭلۇق — سوزۇق ئاھاڭ بىلەن پەسەيدى. كىشىلەر جايلىرىغا ئولتۇرۇشتى...

يەنە قوغۇن، تاۋۇز، نان يېيىشىپ ئولتۇرۇپ پاراڭغا چۈشتى (توپا خەلپىتىم مېنى ئېرىق بويىدىن چاقىرىپ يېنىغا ئولتۇرغۇزۇپ، بىر پارچە قوغۇن بەردى). ئولتۇرۇشتا گەپ "ئودا خېنىم" ئۈستىگە يۆتكەلدى. "ئودام" ياكى "ئودا خېنىم" دېگەن مازار يېڭىسارنىڭ شەرقىدە — قۇملۇق ئىچىدە بولۇپ، ھەر يىلى كۈز پەسلىدە قەشقەر، ھەتتا خوتەن، ئاقسۇلاردىن كىشىلەر بېرىپ ئۇ يەرنى "تاۋاپ" ۋە سەيلە قىلىدىغان، بۇ جايغا ئەلنەغمىچىلەر، "ئاشىق"، "دىۋانىلەر" جىقراق بارىدىغان. بىزنىڭ يۇرتىمىزنىڭمۇ ھەر يىلى بېرىپ كېلىدىغانلار بار ئىدى:

بولۇپمۇ مەتقۇنكام قاتارلىق ھەۋەسكارلار قالمايدىغان...

مەتقۇنكام "ئودام" سەيلىسى ئۈستىدە بەك قىزىقىش ۋە ھەۋەس بىلەن سۆزلەپ كەتتى. بولۇپمۇ ئەلنەغمىچىلەر توغرىسىدا سۆزلىگەندە شۇنداق قىزىقىپ سۆزلىدىكى، ئەتراپتا ئولتۇرغانلارمۇ خۇددى "ئودام"غا بارغاندەك قىزغىن كەيپىيات بىلەن ئاڭلاشتى... "مۇقام"، "مەشرەپ"، "ساما" توغرىسىدا سۆز بولغاندا كىشىلەر بەك ھاياجانلىنىپ كەتتى. بىرئازدىن كېيىن مەتقۇنكام ساتارنى قولىغا ئالدى. كىشىلەر پەيزى بىلەن "ساما"غا چۈشۈپ كەتتى. ئويۇن قاراڭغۇ چۈشكۈچە داۋام قىلدى...

بىز بۇ "بوستانلىقتىكى مەشرەپ"كە دائىم دېگۈدەك بولۇپمۇ جۈمە كۈنلىرى بېرىپ تۇرىدىغان بولدۇق. ھېلىقى يۇرت ئىچىدە بولۇپ تۇرىدىغان توي - تاماشادىكى نەغمىلەرگە قارىغاندا بىزدە ھەۋەس كۆپەيدى. مۇھىمى "مۇقام"، "مەشرەپ" دېگەن گەپلەرنىڭ نېمە ئىكەنلىكىنى ئاز -ماز چۈشىنىپ قالدۇق. ياش چوكايىغانچە ھەۋەس ئېشىۋەردى. كېيىن مەن بىر دۇتارنى ئوغرىلىقچە ئۆيگە ئېلىپ كىرىپ چېلىپ يۈرسەم،

دادام كۆرۈپ قىلىپ، «ئوقۇشۇڭغا تەسىر قىلىدۇ» دەپ بىرسىگە بېرىۋەتتى.

## تۇردى ئاخۇن ئاكام بىلەن تونۇشتۇم

1943 ـ يىلى چۆچەكتىن غۇلجىغا كېلىپ بەزى مەشرەپ ـ ئولتۇرۇشلاردا غۇلجا مۇقامى بىلەن ۋە ھەر خىل ئەلنەغمە بىلەن تونۇشتۇم، بولۇپمۇ سەھنىدە «غېرىپ ـ سەنەم» ئوپېراسى ئارقىلىق مۇقام ئاھاڭلىرى بىلەن خېلى تونۇشۇپ قالدىم.

ئۈچ ۋىلايەت ئىنقىلابىدىن كېيىن مەن مائارىپ ئىشىغا مەسئۇل بولغىنىم ئۈچۈن (مەدەنىيەت ئىشلىرىمۇ مائارىپ نازارىتىگە قارايتتى.) بىۋاستە ئالاقە قىلدىم. «غېرىپ ـ سەنەم»، يەنە بەزى ئويۇنلارنى سەھنىگە قويدۇق. ئىلىدا تۇردى ئاخۇن ئاكامنىڭ نامى خېلى ئاتاقلىق ئىكەن. مەن ئۇ ئادەمنى كۆرمەي تۇرۇپلا ياخشى كۆرۈپ قالدىم.

1946 ـ يىلى (بىتىم ۋاقتى) مەن خىزمەت بىلەن قەشقەرگە باردىم. ئۇ يەردە ئۇيغۇر ئۇيۇشمىسى قارىمىقىدا سانايىنەپىسە بار ئىكەن. ئۇلار بىزگە بىرنەچچە قېتىم ئويۇن قويۇپ بېرىشتى. ئۇلارنىڭ ئىچىدە

مۇقام نەغمىلىرى بولىدىغان. بىركۈنى ئوتتۇرا
ياشلىق بىر كىشى ساتارنى ئېلىپ سەھنىگە چىققاندا
كىشىلەر زور قىزغىن چاۋاك بىلەن قارشى ئالدى.
مېنىڭ يېنىمدا ئولتۇرغان خەلپەت سۈزۈك ھاجى
(بۇ كىشى ئۇيغۇر ئۇيۇشمىسىنىڭ مەسئۇل خىزمىتىدە
ئىدى.) "ئاينا، سىلەر كۆرۈشنى ئارزۇ قىلغان تۇردى
ئاخۇنكا دېگەن كىشى شۇ" دېدى. ئۇ كىشى كۆپچى-
لىككە يېنىك ۋە يېقىملىق تازىم قىلىپ ئورۇندۇققا
ئولتۇردى. بىر يېنىدا بىر داپچى، بىر يېنىدا بىر
تەمبۇرچى ئولتۇردى...

تۇردى ئاخۇن ئاكا خۇددى ساتار بىلەن
مۇڭدىشىۋاتقاندەك بېشىنى ئۇنىڭغا ئازغىنا ئەگدى-
دە، ساتارنىڭ تارىلىرىنى بەك يېقىملىق ئاھاڭغا
چەكتى. ئازراقتىن كېيىن بېشىنى بىرئاز كۆتۈرۈپ،
كۆزىنى يېرىم يۇمۇپ يۇمشاق، مۇڭلۇق بىر ئاھاڭدا
ناخشا باشلىۋەتتى.

كۇلۇبتا ئولتۇرغانلار گوياكى شېرىن كەيپ
سۈرۈۋاتقاندەك، ناخشىنى غىرىڭ قىلماي
ئاڭلىدى... ناخشا يۇمشاق ئاھاڭ بىلەن تۈۋەنلەپ
تۈگىگەندە زالدا تۇيۇقسىزلا ھەيۋەتلىك گۈلدۈرلى-
گەن چاۋاك كۆتۈرۈلدى... مەنمۇ قولۇم ئاغرىغىچە
چاۋاك چالغىنىمنى سەزمەي قاپتىمەن. كېيىن مۇزىكا

داۋام قىلدى، تەمبۇر، داپچىلار قوشۇلدى... يەنە چاۋاك...كېيىن بىلسەك بۇ بىر مۇقامنىڭ باشلىنىشى بىلەن ئۇنىڭ تەزىسى ئىكەن.

ئويۇن تۈگىگەندە سەھنىگە چىقتۇق. مەن تۇردى ئاخۇن ئاكا بىلەن قىزغىن قول ئېلىشىپ، رەھمەت سىلىگە تاغا، ئۆزلىرى ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ ئاتاقلىق ئۇستازى ئىكەنلا. سالامەت بولسىلا، بۇنىڭدىن كېيىنكى ۋەزىپىلىرى تېخىمۇ جىق...، — دېدىم. ئۇ كىشى تەكرار رەھمەت بىلدۈرۈپ تۇردى. مەن شۇ كۈنلەردە قانداقتۇر بىر مۇزىكا-شۇناس بىلەن ئۇچراشقاندەك، ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ مەنىسىنى ئەمدى چۈشىنىشكە باشلىغاندەك ھېسسيات بىلەن يۈردۈم، ئىشىم بەك ئالدىراش بولسىمۇ، تۇردى ئاخۇن ئاكا بىلەن تولۇقراق سۆھبەتلىشىش ۋە مۇقام روھىنى مۇقام ئۇستازىدىن يەنە بىر قېتىم ئاڭلاشنى ئويلاپ يۈردۈم.

بىركۈنى ئاكام ئابدۇلھەق (ئۇ ئۇيغۇر ئۇيۇشما مەسئۇللىرىدىن بىرى ئىدى.) تۇردى ئاخۇن ئاكىنى ئۆيىگە تەكلىپ قىلىپ مۇقام ئاڭلاشنى ئېيتتى. ئاكام: سىز تېخى ئۇ ئادەمنىڭ ماھارىتىنى كۆرمىدىڭىز دەپ قوشۇپ قويدى.

شۇنداق قىلىپ ئاكامنىڭ ئۆيىدە تۇردى ئاخۇن

ئاكا بىلەن ئۈچ قېتىم ئولتۇرۇش قىلدۇق. بىرىنچى كۈنى مېنىڭ تەكلىپىم بويىچە مۇقام توغرىسىدا قىسقىچە سۆزلەپ بەردى.

— ئالتۇنىنىڭ قەدرىنى زەرگەر بىلىدۇ، غوجام (بۇ سۆزنى تەكەللۇپ ئورنىدا قوللىنىدىكەن)، — دەپ سۆزىنى باشلىدى ئۇ كىشى، — ئۆزلىرىنىڭ ئەزىزانە قەشقەرگە كەلگەنلىكىنى بىرى مىللىتىمىز ئۈچۈن قىلىۋاتقان ياخشى ئىشلىرى خالايىقنىڭ ئاغزىدا داستان بولماقتا... مۇقامنىڭ قەدرىگە بۇنداق يېتىدىغان ئادەملەر بەك ئاز. پېقىر مۇقام ئۈچۈن ئاتا-بوۋىلىرىمىزدىن تارتىپ ئىسسىق قېنىمىزنى ئايىماي كەلدۇق، خەلق-مىللەت، دېدۇق. گاھى ئۆزلىرىدەك زاتلار قەدرىگە يېتىدۇ، گاھى ئەخمەقلەر، "ئالتۇننىڭ قەدرىنى بىلمەيدىغان" دۆتلەر پەرۋامۇ قىلمايدۇ... بوۋىمىزدىن تارتىپ بىرمۇنچە ئەلەم ۋە جاپا تارتساقمۇ غوجام، ئەلنەغمىچىلىك، مۇقامچىلىق ئۈچۈن يولىمىزدىن يانمىدۇق...كېيىن ئۇ مۇقام توغرىسىدا سۆزلىدى...

ئۇ ئادەم شۇنداق تەسىرلىك ۋە مەنىلىك سۆزلەرنى قىلدىكى، مەن ھازىرغىچە ئۇيغۇر مۇقامى توغرىسىدا ساۋاتسىز ئىكەنلىكىمنى ھېس قىلىپ، خىجالەت بولدۇم. سۆھبىتىمىز بارغانچە قىزىپ،

قەلبىمىز بارغانچە يېقىنلاشتى. مەن بۇ ساددا، لېكىن دانا كىشىنى تېخىمۇ ياخشى كۆرۈپ قالدىم.

ئاخىرى مېنىڭ مۇقام ئاڭلاش ئىشتىياقىمنى بىلگەندىن كېيىن ئۇ كىشى: مۇقامنى ئون ئىككى مۇقام، 72 نەغمە دەيمىز، غوجام، بىرىگە ئىككى سائەتتىن، ھەممىسىگە 24 سائەت كېتىدۇ، ھەربىر مۇقام بىر كېچە-كۈندۈزنىڭ ۋاقتىغا ياندىشىپ قىلىپ ئورۇنلاشتۇرۇلغان... دەپ سۆزلەپ بەردى. بىز ئاخىرى بىر كۈندە ئىككى سائەتتىن ئالتە سائەت ئاڭلايدىغان بولدۇق.

شۇنداق قىلىپ ئارىلاپ كۈنىگە ئىككى سائەتتىن ئاڭلىدۇق، ئاڭلىغانچە ھەممىسىنى ئاڭلىغىمىز، تولۇق ئاڭلاپ چوڭقۇر سۆھبەت قىلغىمىز كەلدى. ئىلاجى يوق، ئىش جىددىي. گومىنداڭ ھۆكۈمرانلىرى بىزگە ۋاقىت بەرمىدى. ئاشۇ ئالتە سائەتمۇ ئوتتۇرىدا توختاپ قالغىلى تاس قالدى. شۇنداقتىمۇ مۇقام توغرىسىدا خېلى بىلىمگە ئىگە بولدۇم. مۇقام روھى مېنى ئۆزىگە تارتىۋالدى. ئىشقىلىپ ۋەزىپىنى تۈگەتتۇق.

## قايتا ئۇچرىشىش

مەن شۇنىڭدىن كېيىن مۇقامنى ئويلىغاندا تۇردى

ئاخۇن ئاكىنى، تۇردى ئاخۇن ئاكىنى ئويلىغاندا
مۇقامنى يادىمدىن چىقارمايدىغان بولۇپ قالدىم.
قانداق قىلىپ ئۇ ئادەمنى ئىلىغا ئالدۇرۇشنى ئويلى-
سامۇ مۇمكىن بولمىدى. بۇ مەقسەتكە ئازادلىقتىن
كېيىن يېتىشكە مۇمكىنچىلىك بولدى. تۇردى ئاخۇن
ئاكىنى 1951 - يىلى ئۈرۈمچىگە ئالدۇردۇق. مېنىڭ
مەقسىتىم ئالدى بىلەن بۇ مۇقام ئۇستازىنىڭ
بىلگىنىنى سىمىغا (ئۇ ۋاقىتتا لېنتىغا ئالىدىغان
ئۈنئالغۇ دېگەن نەرسە يوق ئىدى.) چۈشۈرۈپ
ئېلىش ئىدى. ئەمما، بۇ ئىش ئاسانغا چۈشمىدى.
ئوڭدىن - سولدىن ھەر خىل قارشىلىقلار بولدى.
ئاخىر قارار قىلدۇق. ئۇ كىشىگە ياردەملىشىدىغان
سازچىلاردىن ئېلىدىن روزى تەمبۇر، مەتتايىر
قاتارلىق كىشىلەرنى ئالدۇردۇق. ئىشنى تەشكىل
قىلدۇق. تۇردى ئاخۇن ئاكام ئارىدا ئىككى قېتىم
كېتىپ قاپتۇ. بىرىنچى قېتىم ئالدۇرساق، يەنە كېتىپتۇ.
سەۋەبى ئۇ ئادەمنىڭ خىزمىتى ۋە تۇرمۇشىغا
ياخشى كۆڭۈل بۆلمىگەنلىكتىن بوپتۇ. مەن ئاڭلاپ
دەرھال ئائىلىسى بىلەن يەنە ئالدۇردۇم. ئۆي-
جاي تەمىناتى ياخشى ئورۇنلاشتۇرۇلدى. ئاخىرى
بەش ئالتە يىل ئىچىدە «ئون ئىككى مۇقام» سىمىغا
ئېلىنىپ بولدى. شۇنىڭ بىلەن تەڭ، يولداش ۋەن

تۇغقۇشۇنىڭ تىرىشچانلىقى بىلەن نوتىغا ئېلىنىپ، ئىككى توم نوتا كىتابى نەشر قىلىندى.

شۇ داۋاملىق قىلىپ ئۇيغۇر «ئون ئىككى مۇقامى» ئۇنى بىردىنبىر تولۇق بىلىدىغان تۇردى ئاخۇن ئاكا ھايات ۋاقتىدا ئۇ كىشىنىڭ تىرىشچانلىقى بىلەن ۋە قارشىلىقلارنى يېڭىپ قۇتقۇزۇپ قېلىندى. ئەگەر تارىخى ھەم رېئال ئەھمىيەتلىك بۇ ئىش قىلىنمىغان بولسا، ئۇيغۇر مۇقامىغا تولۇق ۋارىسلىق قىلىش ۋە ئۇنى راۋاجلاندۇرۇشتىن گەپ ئېچىش قىيىن بولاتتى.

بۇ ئىشنى ئويلىغاندا ئۇلۇغ مۇقامشۇناس تۇردى ئاخۇن ئاكىنىڭ ئۇيغۇر مۇقامى ئۈچۈن قالدۇرغان ئۇلۇغ تۆھپىسىنى ئۇنتۇماسلىق كېرەك. تۇردى ئاخۇن ئاكىنىڭ روھى ئەبەدىلئەبەد ئۇيغۇر خەلقىنىڭ قەلبىدە بىللە ياشايدۇ! ئاخىرىدا تۆۋەندىكى رۇبائىي بىلەن سۆزۈمنى تۈگىتىمەن:

مۇقامغا ھەۋەسكار بولساڭ نە ئارمان،
مۇقامغا خۇشتارلىق روھىڭغا دەرمان.
ئەجدادلار تۆھپىسى قۇتلۇق، ساڭا يار،
پەللىگە چىقىشتا ئىلھام، كۈچ - پەرمان.

1992 - يىل 1 - ئاي، بېيجىڭ.

# "ناخشا-ئۇسسۇل ماكانى"دا شادلىق

"شىنجاڭ ناخشا-ئۇسسۇل ماكانى" — قەدىردان جۇ ئېنلەي زۇڭلىنىڭ شىنجاڭ خەلق سەنئىتىگە بەرگەن بۇ يۇقىرى باھاسىنىڭ توغرىلىقى بولۇپمۇ سوتسىيالىستىك مەنىۋى مەدەنىيەت قۇرۇلۇشىدا بارغانسېرى ئوچۇق ئىسپاتلانماقتا.

مەن بۇ قېتىم (1991-يىلى) شىنجاڭغا قىلغان ساياھىتىمدە مەدەنىيەتتە ئىپادىلەنگەن بۇ ئالاھىدى-لىكنى تېخىمۇ ئوچۇق كۆردۈم.

جۇ ئېنلەي زۇڭلى "شىنجاڭ ناخشا-ئۇسسۇل ماكانى" دېگەن بۇ باھانى بۇنىڭدىن 20 نەچچە يىل ئىلگىرى ئېيتقانىدى. بۇ بىر-ئىككى قېتىم ناخشا-ئۇسسۇلنى كۆرۈپلا تۇيۇقسىز ئېيتىپ قويغان سۆزى بولماستىن، شىنجاڭغا قىلغان تەكرار سەپىردىن كېيىن چىقارغان خۇلاسىسى ئىدى. شۇ ۋاقىتقىچە ھېچكىم شىنجاڭ خەلق سەنئىتىگە، بولۇپمۇ ئۇيغۇر سەنئىتىگە بۇنداق توغرا ۋە ئەتراپ-

لىق باھا بەرمىگەنىدى.

شىنجاڭ مەدەنىيەت ـ سەنئىتىنى تەرەققىي قىلدۇرۇشتا جۇ ئېنلەي زۇڭلىنىڭ بۇ باھاسى مەدەنىيەت ـ سەنئەت خادىملىرىغا چوڭ ئىلھام ۋە مەدەت بەردى.

مەن بۇ قېتىم شىنجاڭغا بارغاندا، شەھەر ـ يېزىلاردا، تاغ ـ دالىلاردا شىنجاڭ مىللىي سەنئىتىنىڭ جۇش ئۇرۇپ راۋاجلىنىۋاتقان ياخشى ۋەزىيىتىنى كۆرگەندە جۇ ئېنلەي زۇڭلىنىڭ بۇ باھاسىنىڭ توغرىلىقىنى ۋە چوڭقۇر ئەھمىيىتىنى يەنىمۇ ئىلگىرىلەپ چۈشەندىم.

مېنىڭ بۇ قېتىم شىنجاڭدا سەنئەت بابىدا ئالغان چوڭ تەسىراتىم ـ خۇشاللىقىم شۇ بولدىكى: يالغۇز ئۈرۈمچىدىلا ئەمەس، ۋىلايەت، ناھىيە، يېزىلارغىچە ئۇيغۇر ئەنئەنىچىلىكىنىڭ جەۋھىرى بولغان مۇزىكا بولۇقى — ئۇيغۇر مۇقامى قېزىپ چىقىرىلماقتا. يالغۇز قېزىشلا ئەمەس، مۇقام ھەۋەسكارى بولغان مىللىي كادىرلار خەلق نەغمىچىلىرىگە تايىنىپ، بىر ياقتىن قېزىش، بىر ياقتىن رەتلەش ئىشىغا كىرىشىپ كېتىپتۇ، مۇقامنى، مۇقام پارچىلىرىنى ئىجادىي روھ بىلەن سەھنىلەشتۈرۈپ، ئاما بىلەن يۈز كۆرۈشتۈرۈشكە باشلاپتۇ. «ئون ئىككى مۇقام» قايتىدىن

تولۇقلاپ لىنتىغا ئېلىنغاندىن تاشقىرى، قۇمۇل مۇقامى، قەشقەر مۇقامى، دولان مۇقامى قاتارلىق يەرلىك مۇقاملارنىڭ رەتلەپ تولۇقلاشقا باشلىنىشى كىشىنى بەك خۇش قىلىدۇ.

ئەمما، مۇقامغا ۋارىسلىق قىلىش، رەتلەش، تولۇقلاش جەريانى ئاسانغا چۈشكىنى يوق. ئىلگىرى خېلى كۆپ قارشىلىقلار بولدى، ھازىرقى ئۇتۇقلارنى ئويلىغاندا، ئىلگىرىكى توسالغۇلارنى ئەستىن چىقار-ماسلىق، داۋاملىق جۈرئەت بىلەن تىرىشىش لازىم. ئىلگىرى بەزى چاغلاردا، بولۇپمۇ مەدەنىيەت ئىنقىلابى مەزگىلىدە باشقا مىللىي مەدەنىيەت ئىش-لىرىغا ئوخشاش ئەلنەغمە - مۇقامچىلىقمۇ ئېغىر زەر-بىگە ئۇچرىدى، بىر شائىر ئاشۇ ۋاقىتتا يېزىپ قويغان. ئەمما ئېلان قىلىنمىغان بىر شېئىرىدە مۇنداق دەپ يازغان:

چىرمىشارغەم بىلەن گۈزەل ھېسلىرىم،
چاڭ باسقان سازلارغا تاشلىسام نەزەر؛
چاقماقلار چاقىدۇ ئەنسىز تۇيغۇلار،
تەمبۇرلار داتلىشىپ، مۇڭلانسا دۇتار.
ئاڭلىدىم سازلاردىن شۇنداق بىر نىدا:
"دەمسىلە بىزلەرگە ئەمدى ئەلۋىدا؟".

تاشلىما قېرىنداش، تاشلىما سازنى،
ئۆچمىسۇن ۋىجداننىڭ ئۇمىد چىرىقى؛
ئاتاڭنىڭ ئاۋازى، ئاناڭ تىنىقى.
ئاڭلىدىم سازدىن شۇنداق بىر ندا:
"دەمىسلە بىزلەرگە ئەمدى ئەلۋىدا؟".

يېقىنقى يىللاردىن بېرى ئۇيغۇر ئەلنەغمە-
مۇقاملىرىنىڭ يەنە كۆچ ئېلىپ يېڭىچە سۈرئەت
بىلەن تەرەققىياتقا قەدەم قويغانلىقىنى كۆرۈپ،
شادلانغان ئاشۇ شائىر بۇ ئۇتۇقنى شېئىرىدە مۇنداق
مەدھىيىلىگەن:

مەرھابا كۆكلەم ساڭا، دىللار سۆيۈندى،
يايرىدى،
مۇقامنىڭ پەيزى بىلەن چىمەندە كاككۇك
سايرىدى.
داپلىرى ئايدۇر گويا، ناخشىسى بۆلەكچە ساز،
پىرقىرار ئۇسسۇلچىمىز، ئايۋاندا مەشرەپ
قاينىدى.
بوۋاقنى ئەللەيلىگەندە ئانىسى ئېيتتى ناۋا،
شۇبھىدە قويچى يىگىت نەينى چېلىپ ھېچ
ھارمىدى.

تـۆت كـىشى بىر يەرگە كەلـسـە، ياد ئېـتەر ئەجدادىنى،

مۇقاملار روھى بىلەن سازدىنى قايتا سازلىـدى.

ئەل كۈيى، ئەلنەغمىسى ئەلدە تۆرەلدى قايتىدىن.

ئىشەنچىم ئاسمانىدا كۈلدى قۇياشىم پارلىدى.

ئەلنەغمە ـ مۇقام خۇشتارى بولغان بۇ شائىرنىڭ شېئىرلىرى يالغۇز ئۆزىنىڭلا ئەمەس، بەلـكى خەلق ئاممىسىنىڭ زارى ۋە مەدھىـيىسـىنى، ئۆتكەنگە غەم ۋە ھازىرقىغا شادلىق ھېسسىياتىنى ئىپادىلەيدۇ.

ئەمما شۇنىمۇ ياخشى ئەسـتە تۇتۇش كېرەككى، مۇقام ئۆز تەرەققىياتى يولىدا يەنىلا ھېلىـقى مەك-كارلارنىڭ قارشىلىقىغا ئۇچرىشى مۇمكىـن. بۇنىڭدىن ھوشيار بولۇپ، جۈرئەت بىلەن ئالغا بېسىش كېرەك، مۇشۇ نۇقتىنى كۆزدە تۇتۇپ، ئاۋۇ شائىر دوستىمىز-نىڭ كېيىنكى شېئىرىنىڭ ئاخىرىغا مۇنداق ئىككى قۇر قوشۇپ قويساق دەيمەن:

قايتىـدىن تۆرەلـدى، ئەمـما تام تـۈۋىدە شۇم چايان،

ھەق بىلەن ئويناشـسا كىـم، ئۆمرىـدە خوۋلۇق بارمىدى؟

شۇنداق، دەۋر ئىلگىرىلەيدۇ، خەلق ئارزۇسى ئەمەلگە ئاشىدۇ، ھەق ناھەق بىلەن كۆرەش قىلىش جەريانىدا ئۇلغىيىدۇ.

كوئىنلۇن باغرىدىكى قاشتېشى يۇرتىنىڭ ئەلنەغمىچىلىرى خالايىقنىڭ بايرام تەنتەنىلىرىدە كىشىلەرگە روھ بېغىشلاپ، ھامان ئىلگىرى باسقۇسى!

مۇقام يۇرتىنىڭ ئوغۇل - قىزلىرى زەرەپشان دەرياسىنى بويلاپ، دولان سەنئەملىرىنى جارالغىلىتىپ مەردانە پەللىگە ماڭغۇسى!

قەشقەر سەھنىسىنىڭ قىز - يىگىتلىرى ھېيتگاھ سەنىمىدە تاۋلانغان ئۇسسۇل ماھارىتىنى دوست - يارانلارغا تەقدىم قىلغۇسى.

پۈتكۈل شىنجاڭدىكى دەۋرىمىز مۇقامچىلىرى يېڭى دەۋر مۇقاملىرىنى ئۆز يۇرتىغا، ۋەتىنىگە ۋە جاھانغا تاراتقۇسى!

ئۇيغۇر مۇقامىغا ۋارىسلىق قىلىش ۋە ئۇنى ئاسراپ راۋاجلاندۇرۇش يادىمىزدىن چىقارمايدىغان بۇرچىمىز ئىكەنلىكىنى بىزنىڭ سەنئەتچىلىرىمىز - مۇقامچىلىرىمىز ئەسلىرىدىن چىقارمىدى. مەن كىتابخانلارغا يەكەن سەھنىسىنىڭ راۋاپلىق ئوبدان بىر قوشىقىنى تەقدىم قىلىمەن:

## مۇقام ئەسلى ئۇيغۇرنىڭ

— قوشاقچى ئىمىن نىياز

قۇتلۇق ئۇيغۇر مۇقامى،
بىزنىڭ ئۇلۇغ سازىمىز؛
ئۇنى ئاسراپ ساقلىماق،
بىزنىڭ شەرتسىز بۇرچىمىز،
ئەجدادلارنىڭ مىراسى،
ئەۋلادلارغا تەۋەررۇك،
ۋارىس بولماق تۆھپىگە
ھەممىمىزگە تەئەللۇق.
مۇقامغا قول سوزغانلار،
جۆيلىمەڭلار بىكاردىن؛
جاۋابىمىز شۇ بىزنىڭ:
"مۇقام ئەسلى ئۇيغۇرنىڭ".

1

سۆز ئېچىلسا مۇقامدىن،
جەۋھەر بولۇپ ئالەمنىڭ؛
ئون ئىككى مۇقام كېلۇر،
كۆز ئالدىغا ئادەمنىڭ.

بەزىلەرنىڭ مۇقامغا
خالىس ئەمەس ئىپتىشچە؛
بىزنىڭ مۇقام ئەرەبتىن،
كەلگەن ئىمىش بۇ گەپچە.
قايىل بولماي ئۇيغۇرنىڭ،
بۈيۈك سەنئەت ئەقلىگە؛
تاقاپ قويدى مۇقامنى،
پەقەت ئەرەب نەسلىگە.
شۇنداق قىلىپ جانابلار،
داپتەك قىلىپ يۈزىنى؛
تارىخ ياساپ يالغاندىن،
كۆرسەتمەكچى ئۆزىنى.
ئون ئىككى مۇقام ئەسلى،
ئۇيغۇرلاردىن تارالغان؛
قەدىم يىپەك يولىدىن،
باشقا ئەلگە تارالغان.

2

سۆز باشلىساق تارىختىن،
ئىككى مىڭ يىل ئىلگىرى؛
ئەرەب دىگەن ئىسىمۇ،
مەۋجۇت ئەمەس يىللىرى،

نەدە ئۇ چاغ ئەرەبنىڭ،
ئۆز ھال، ناۋا، ئوشاقى؛
تەمبۇر، دۇتار، داپ بىلەن،
نەدە بولغان قوشاقى.
بىزدە ئۇ چاغ كۈسەندە،
نەغمە ـ ناۋا يايرىغان،
سۇجۇپ يازغان قوشاقلار.
چاڭئەندىمۇ ياڭرىغان.
ھەم ناخشىلىق مۇزىكا
مۇزىكىلىق بايانمۇ،
چوڭ ئۇسسۇللۇق سەنەمدەك،
نەغمە چىقماق ئاسانمۇ؟
بىزدە ئۇ چاغ چالغۇلار،
بەك ئىبسىل ھەر خىل ئىدى؛
ئاۋازلىرى يېقىملىق،
بەزمىسى توم ـ زىل ئىدى.

3

ئۆتتى يىللار، ئەسىرلەر،
ئۆتۈپ كەتتى جاھانمۇ؛
ئالغا باستى كۆپ مىللەت،

يېگىلاندى زامانمۇ.
جىمى ئالەم ئەللىرى،
كۆچتى يېڭى قەدەمگە؛
ئىگە بولدى ئۇلارمۇ،
مۇقام ـ نەغمە ـ سەنەمگە.
ئۆز دەۋرىدە تىل ـ يېزىق،
مەدەنىيەت جانلاندى؛
مۇقاملارنى تاللىشىش،
يېڭى جېڭى باشلاندى.
رەتلەپ چىقتى مۇقامنى،
ئامانىسا، قېدىرخان؛
مەقسەت ئاشتى ئەمەلگە،
بەرگەچ مەدەت رىشتىخان،
ئەڭ ئاۋۋال مۇقام تولۇق،
بىنا بولدى يەكەندە؛
رەھمەت ئېيتىپ خالايىق،
قايىل بولدى كۆرگەندە.
شۇندىن كېيىن مۇقامنى،
يەنە باستى جاھالەت؛
ۋارىسلىرى مۇقامنىڭ،
باش ئەگمىدى كارامەت.
ئۇستازىمىز تۇردىكام،

مۇقاملارنى ساقلىدى؛
تا بىزگىچە يەتكۈزۈپ،
ئۆز بۇرچىنى ئاقلىدى.
ئون ئىككى مۇقامىمىز،
جاھاننى قارىتىپ ئالدى؛
ئىسلام ئاۋات، لوندوندا،
شاڭگاڭدا چاۋاك چالدى.
پەخىرلەنگىن خالايىق،
ئون ئىككى مۇقامىڭدىن؛
مۇقاملارنى تولدۇرغان،
مۇقام يۇرتى دىيارىڭدىن.
مۇقام نەدە يارالغان؟
مۇقام ئەسلى كىمنىڭكى؟
ئاڭلا جاھان ئون ئىككى
مۇقام ئەسلى بىزنىڭكى!
ئاڭلا جاھان:
ئون ئىككى
مۇقام ئەسلى
ئۇيغۇرنىڭكى!

# مۇقام توغرىسىدا نەزمىلەر

## غەزەللەر

### مۇقام روھى

ئېتىڭنى ئاڭلىسام ھەر رەت سېزەرمەن كۆكتە روھىمنى،
ئەمەس روھىلا، يەنە تەكرار كۆرەرمەن شاد
ئۇمىدىمنى.
ئۆزەڭسەن جانىجان ئەلنىڭ جاپالىق يولىغا شاھىد،
كۆرەرمەن سەن بىلەن ئونلاپ ئەسىرلىك تۆھپە-
ئەجرىمنى،
ئاھاڭىڭدا سېنىڭ ئاشۇ ئۇيغۇرلارغا خاس پاك روھ،
چېلىنىشلار قويىنىدا دائىم ئەسلەيمەن بۇرچ-
قەرزىمنى،
سېنىڭ نەغمىلىرىڭ ئەينى ئېسىل گۆھەرگە لىق
ئامبار،
شۇ گۆھەرلەر بايان ئەيلەر ھالال دەريايى تەرىمنى.
ئەسىرلەر توختىماي تارىم كەبى شاۋقۇن بىلەن
ئاقتىڭ،

ئەرىز خەلقىملا بار مەن بار دېگەچ تاپتىمكى
قەدرىمنى،
ساڭا قارشى بولۇپ كەلدى بۇرۇندىن نەچچە
سولتەكلەر،
غەزەپلىك تىغ ـ تەبەرنىگە شۇڭا قوشتۇمكى
قەھرىمنى.
كۆرەشلەردە يېڭىلاندىڭ، ساپلاشتىڭ، مەدەت
تاپتىڭ،
شەرەپ ـ شانىڭ ئۇچۇن تۆكتۇم جاپالىق تامچە
تەرىمنى،
ئازات دەۋران ھايات بەردى، ياساندۇردى سېنى
قايتا،
ساڭا خۇشتار ئەزىزى مەن چالاي تەڭكەش
دۇتارىمنى،

## مەرىكە تەنتەنىسى①

قويۇلدى ئۇل مۇقام ئۇستازلىرىنىڭ قەبرىگاھىغا،
مۇقام شەيدالىرىنىڭ شول قۇتلۇق قىبلىگاھىغا.
ئامانىنسانى ياد ئەتسەم، ئۇنىڭ قەبرىنى ئويلايتتىم،

---

① ئامانىساخان، قېدىرخان قەبرىسىگە ئۇل قويۇلغاندا.

مۇغەننىلەر يېتىشتى خۇپ كۆتكەن شول مۇرادىغا.
ئېگىز پەشتاقتا گۈمبۈرلەپ ئۈرۈلغان ناغرا ئاۋازى،
ئاڭا تەڭكەش بولۇپ سۇناي كۆتۈردى سازنى ۋايىغا.
شۇ ئۇتلۇق ھېسسىيات ئىچرە قايىندى قىزىپ مەشرەپ،
جىمىكى چوڭ ـ كىچىك چۈشتى دولان مەشرەپ ساماسىغا.
بېقىپ قاينام تاماشاغا تۇراتتۇقمۇ قاراپ چەتتە،
يەكەنچە ساما بىلەن چۈشتۇق ئەل قاتارىغا.
ساما ـ مەشرەپ شۇ شوخ روھنى كۆتۈردى كۆك ـ ساما ئىچرە،
ئەزىزى قىلدى پەرۋازنى قېنىپ بۇلبۇل ناۋاسىغا.

1991 ـ يىل 9 ـ ئاينىڭ 18 ـ كۈنى، يەكەن.

## «ئامانىساخان»دىن غەزەل ـــ 1

ئايا دوستلار ئىشتكەيسىز مۇقامنى بايان ئەيلەي،
مۇقام نامى بىلەن قۇتلۇق سالامنى بايان ئەيلەيّ.
كى راكتىن باشلىنىپ ئەلگە مۇقاملار تۆھپە بولغاي دەپ،
ساتارىم تارىغا تەڭكەش قىلىپ نەغمە بايان ئەيلەي.

«مۇشاۋرەك ـ چەببىيات» رىشتە بولۇپ دىللارغا جا
بولغاي،
چىمەندە سايرىغان بۇلبۇل كەبى داستان بايان
ئەيلەي.
چالاي قالۇننى چارگاھغا ئۇنىڭ مىغىزىنى چاققايسىز،
كۆڭۈللەر شادىمان بولغايكى مەشرەپنى بايان
ئەيلەي.
دۇتارىم پەنجىگا مەرغۇلغا مۇڭلۇق پىغان چەككەي،
ئۆز ھالنى تەزىسى بىرلەن خالايىققا بايان ئەيلەي،
ئەجەم خەستە كۆڭۈللەر دەردىگە ياخشى شىپا
بولغاي،
چېلىپ ئۇشاقنى ئەۋجىگە نۇسخىسى بىرلەن بايان
ئەيلەي.
بايان قىلغاي بايات خەلقىمىزنىڭ مۇددىئاسىنى،
ناۋانىڭ پەيزىدە پەرھادى ـ شېرىننى بايان ئەيلەي،
سىگاھ سەلىقىسى بىرلەن قوشۇلسا مەزە قىلار ئاشىق،
ئىراق ـ جۇلا سەنەمچى قىز ـ يىگىتلەرنى بايان
ئەيلەي.
كەل ئەي ساقى شاراپ تۇتقىل ئىچەيلىك يايرىسۇن
دىللار،
يارانلار بىللە سازەندە چۇشتى مەشرەپكە بايان
ئەيلەي.

## «ئامانىساخان»دىن غەزەل — 2

رەتلىنىپ قۇتلۇق مۇقام جا بولدى ئەلگە ئاقىۋەت،
تەلمۈرۈپ كۈتكەن تىلەك ئاشتى ئەمەلگە ئاقىۋەت.
ئۆتتى ئۇن بەش كۈز ـ باھار كۈلدى مۇقام پۇرەكلىرى،
كەتمىدى ئارمانلىرىم بىھۇدە سەلگە ئاقىۋەت،
خەلق مۇقامىغا بېقىپ تەلمۈردى ئاشىقلار ھامان.
كۈلدى يايراپ ناگۇلا غەمكىن كۆڭۈللەر ئاقىۋەت.
باغ ئارا گۈل ئىشقىدا بۇلبۇل چىمەنگە زار ئىدى،
سايرىدى خەندان ئۇرۇپ قونغاندا گۈلگە ئاقىۋەت.
ياڭرىغاندا نەغمە ـ مەشرەپ، داستان مەرغۇللىرى،
ئەۋجىدىن ئاسمان ـ زېمىن سەيلىگە توادى ئاقىۋەت.
باق مۇغەننىلەر ئەنە چالماقتا زوق بىرلە جولا،
قىز ـ يىگىت جەۋلان قىلىپ چۈشتى سەنەمگە ئاقىۋەت.
ئەي نەپىسى تەمبۇرىڭنى سايرىتىپ چالغىن ھۇزۇر،
جامىمىز تولغاي شاراپقا چىقسۇن ئارمان ئاقىۋەت.

## پەيزىلىك ناۋا بولسۇن

مۇقامغا ئوينىغىن ساز پەيزىلىك نەغمە ـ ناۋا بولسۇن،
مۇقام خۇشتارلىرىنى مەست قىلىپ دەردكە داۋا بولسۇن.

راۋابىگىنى قىلىپ تەڭكەش، دۇتارنى ئەۋجىگە سايرات،
ۋەتەن ئاسمانىدا يايراپ پەلەكتە خۇش سادا بولسۇن.
جۇلالىق قىز بىلەن مەردان يىگىت ساماغا چۈشكەندە،
يارانلار قەلبى ياشناپ، شوم رەقىب باغرى ئادا بولسۇن.
قوشاق قوشقان چىغىڭدا ئۇنتۇما ھەرگىز خالايىقنى،
ئېلىڭمۇ رازى سەندىن، ئالغىنىڭ ئەركىن ھاۋا بولسۇن.
قىزىل گۈل قىسقىنىڭدا باغچىنى چىقارما يادىڭدىن،
ئۇنىڭ ئەجرىگە خاسلاپ چالغىنىڭ تەمبۇر - ساتار بولسۇن.
ئامانىسانى پىر تۇت، ئەلگە داڭ مۇقامچى بول دوستۇم،
ئەزىزى ساڭا تەڭكەش، كىيگىنىڭ ئەتلەس - تاۋار بولسۇن.

1982 - يىل 8 - ئاي، بېيجىڭ.

# قۇتلۇق مۇقام

ئۇيغۇر روھى نەغمە ـ ناۋا قۇتلۇق مۇقام،
پەلۋانلارغا ئىلھام ئاتا قۇتلۇق مۇقام.
ئەجداتلارنىڭ چېلىش مېۋە جەۋھىرى ئۇ،
ئەل تۆھپىسى دەردكە داۋا قۇتلۇق مۇقام.
ھەر پەدىسى تەر ـ قان بىلەن سۇغۇرۇلغان،
ئەل قەلبىدىن ياڭراق ندا قۇتلۇق مۇقام،
ئەل نەغمىچى سازەندىلەر چالغاندا ساز،
سورۇنلاردا مەشرەپ ـ ساما قۇتلۇق مۇقام.
قوشاقچىغا ـ ئۇسسۇلچىغا پۈتمەس بۇلاق،
قىممەت باھا يادىكار ـ تۇمار قۇتلۇق مۇقام.
ئامانىنسا، قېدىرخانلار تۆھپىسى چوڭ،
ئۆچمەس ئەجرى ئۇلارنىڭ ھېچ قۇتلۇق مۇقام.
مۇقام بىر كۈچ، مۇقام مىراس، مۇقام ئىلھام،
يېڭى روھتا كامال تاپقاي قۇتلۇق مۇقام.
ئەي ئەزىزى تىلەك ـ ئارمان يەردە قالماس،
ياڭراتقۇسى كۆكتە سادا قۇتلۇق مۇقام.

1991 ـ يىل 6 ـ ئاي، بېيجىڭ.

## رۇبائىيلار

(1982 ــ 1991 ـ يىللىرى يېزىلغان)

### 1

ئاھ! ئېسىل ياڭرىدى مۇقام ناۋاسى،
يېگىسار بۇلبۇلى① مۇڭلۇق ساداسى؛
غەمخانە قەلبىمنىڭ ئېچىلدى گۈلى،
كۆلدۈردى قەلبىمنى شېرىن داۋاسى.

### 2

كۆڭۈلگە زوق بىرەر تارىم ناۋاسى،
سامادا ئەكس ئېتەر بوغدا ساداسى؛
قۇتلۇقلاپ ئەل ـ يۇرتنى يايرىسا شاۋقۇن،
قاينايدۇ پەيزىلىك قەشقەر ساماسى.

---

① يېگىسار بۇلبۇلى ــ تۇنىسا. بۇ نەزمە 1991 ـ يىل ھاۋايىدا تۇنىسا مۇقامنى ئاڭلىغاندا يېزىلغان.

## 3

مۇقاملار نەغمىسى كۆڭۈلگە داۋا؛
ئاڭلىساڭ سەھەردە پەيزىلىك ناۋا،
كىم ئەگەر قىلمىسا مۇقامغا ھەۋەس،
نەغمىچى چېلىشنى كۆرمەيدۇ راۋا.

## 4

ئەجدادلار روھىنى سۆزلەيدۇ مۇقام،
قەلبىمدە، قېنىمدا ئۇرغۇيدۇ مۇقام،
ساتارنىڭ تارلىرى سەپكەندە سادا،
باغلاردا، تاغلاردا سايرايدۇ مۇقام.

## 5

ئارمان يوق مۇقامنىڭ پەيزى چېچىلسا،
زوق ئېلىپ ئاشىقلار كۆلۈپ ئېچىلسا؛
ئارمانىم بۇ بىلەن تۈگىمەس بىراق،
كۆلەتتىم مۇقامغا مۇقام چېتىلسا.

## 6

ئايدىڭدا يىراقتىن ئاڭلاندى بىر نەي،
تېنىمگە جان كىرىپ قىلدى مېنى ئەي؛

مەسخۇشلۇق ئۇيقۇدىن ئويغاتتى مېنى،
مۇقامچى ئۇزاتقان بىر پىيالە مەي.

7

ئويغاتتى سابادا چېلىنغان راۋاپ،
شۇ سابا بولمىسا بولاتتىم خاراپ،
ھاشقالللا مۇقامىڭغا مۇقامچى ئۇستاز،
قىلدىڭ سەن مەن ئۈچۈن كارامەت ساۋاپ.

8

تەگرى تاغ بۇلبۇلى سايرىدى ناۋا،
ئوكيان ئۈستىدە ياڭرىدى سادا.
ساما قىزى — پەرىلەر ئاچتى قۇچاق،
قايىندى پەلەكتە ئۇيغۇرچە ساما.

9

قىلدى مەست، ئەزدى يۈرەكنى شۇ ناۋا،
يارا قەلبىمگە مەدەت بولدى داۋا؛

---

① 1988 - يىلى ھاۋايىدا دەم ئېلىپ ياتقاندا يېزىلغان.

ئەسلى دىلكەش مۇقامغا تەشنا ئىدىم،
قاندىم ئەمدى جۇت كېتىپ كۆلدى ھاۋا.

10

زەخمىكىڭ چەكتى يۈرەكنىڭ تارىنى،
سالدى ئاشىق ئېسىگە دىلدارىنى؛
سېغىنىش چېھرىگە ئوت ياقتى مۇقام،
توختىماس تاپماي گۈزەل گۈليارىنى.

11

ئاستانا سەھنىسىدە مۇقام ناۋاسى①،
ياڭرىسۇن پەلەككە ئۇنىڭ ساداسى؛
ئۇيغۇرنىڭ شوخ چېۋەر قىز - يىگىتلىرى،
جەۋلان قىلىپ ئوينىسۇن مەشرەپ ساماسى.

12

ھاماقەتكە نەغمە قىلىپ، بەرمە كاۋاپ،
ئاۋارە بولۇپ ئېشەككە چالما راۋاپ؛

① 1986 - يىلى «چەببيات مۇقامى» بېيجىڭ سەھنىسىدە قويۇلغاندا يېزىلغان.

ئالتۇننىڭ قەدرىنى زەرگەر بىلۇر،
مۇقام خۇمارىنىڭ كۆڭلىنى ئال-قىلغىن ساۋاپ.

13

غەرپكە قىلدى سەپەر ئۇيغۇرچە مۇقام؛
تونۇتتى ئۆزىنى شۇ جۇشقۇن مۇقام؛
دېڭىز-ئوكيان ئاتلاپ ئۇچۇپ هامان،
شۆھرىتىڭ جاھانغا كەتسۇن مۇقام.

14

ئارمانىم مۇقاملار تولۇق قېزىلسا،
مۇقامنىڭ گۈللىرى تامام ئېچىلسا؛
مۇقام روھى روھىمغا بولغاي مەدەتكار،
قەبرەمدە مۇقامدىن غۇنچە ئېچىلسا.

15

كۆڭۈللەرگە ئىلھام بەردى مۇقام روھى،
زەرەپشاننىڭ شوخ ناۋاسى يەكەن روھى؛
ئۇزاق كۈتكەن ئارمانلارنى قاندۇردى، ئاھ،
دەردكە داۋا، تەنگە شىپا ئۇيغۇر روھى.

## 16

خۇشال ـ خۇرام كۆرگىنىمىز بولدى مۇقام[1].
ئاڭلىغىنىمىز ـ سۆزلىگىنىمىز بولدى مۇقام،
ھېچ ئۇنتۇلماس يەكەننىڭ سەنەم ـ ساماسى،
كۈندۈز تۈگۈل، چۈشىمىزمۇ بولدى مۇقام.

## باشقا شېئىرلار

### مۇقامچى دوستۇمغا

مەرھەمەت تۆرگە چىق مۇقامچى دوستۇم،
يايمەن ئالدىڭغا مەزەلىك داسقان؛
قەلبىڭدە بولغاچقا مۇقامغا ھەۋەس،
مۇقامچى ئەجدادلار ئىزىدىن باسقان.
بولغاچقا مۇقامغا جۇر ئەت ـ ئۇمتۇلۇش،
ئەس ـ يادىڭ مۇقامغا بولغاچقا خۇمار؛

---

① بۇ ئىككى كۇپلېت يەكەندىكى كۈنلەردە 1991 ـ يىل 9 ـ ئايدا يېزىلغان.

مۇقامنىڭ يولىدا بولغاچ ئىشتىياق،
بوينۇڭغا ئىلىدى مۇقامدىن تۇمار.
مۇقامنىڭ يولىدا ئەمەسسەن يالغۇز،
كەتمىدى يېنىڭدىن ھەمراھ ساتارىڭ؛
چالغۇلار پىرلىرى ساڭا ئاشىنا،
ھەمنەپەس قەدىناس ئىسىل دۇتارىڭ.
توختىماي ئالغا باس مۇقامچى دوستۇم،
جۈرئەت قىل، مۇقامنىڭ پەللىسىگە چىق؛
ئۇندا بار مۇقامنىڭ كانى — جەۋھىرى،
قانسەن ئارمانغا تىلىگىنىڭ جىق.

1991 - يىل 12 - ئاي، بېيجىڭ.

## يەكەن مۇقامچىلىرىغا

سالام دوستلار گۈزەل بېيجىڭ ئاستانىدىن،
مۇقام خۇشتارى — ئاشىقى مەستانىدىن؛
يوللىدىم يادنامە بولغاي سوۋغا دەپ،
مۇقامچىغا مۇقام روھى داستانىدىن.
ئۇنتۇلماس يەكەندىكى ئاشۇ كۈنلەر،
كۈندۈز تۈگۈل، خۇشال - خۇرام ئۆتكەن تۈنلەر؛
ئەلنەغمىچى مۇقامچىلار جاراڭلاتقان،

مۇقام روھى ــ يەكەن روھى شانلىق ئۇنلەر.
مۇقام ئەجداد ــ ئەسلى ـ نەسلى بولدى بايان،
ئۇلۇغ مىراس ئەۋلادلارغا بولدى ئايان؛
ئاشۇ مىراس ـ تۆھپىلەرگە تۆھمەت قىلغان،
مەككار شۇملار شەرمەندە بوپ قاچتى ھەر يان.
ئۇز ئانا قىز ــ ئامانىساخان ئەۋرىسى،
تۇرسۇنگۈل قىز ــ قىدىرخان چەۋرىسى؛
تاتلىققىنا چۈچۈك تىلدا قىلدى بايان،
ئۇستازىنى چەۋرىسىنىڭ نەۋرىسى.
ئىمىن نىياز يەكەنچە خۇپ قوشتى قوشاق،
زەپ سايرىدى راۋاپ، ئاڭا تەڭكەش ئۇشاق؛
تۆھمەتچىلەر كاللىسىغا ئۇرۇپ پەشۋا،
"مۇقام ئەسلى ئۇيغۇرنىڭ" دەپ ئاتتى ساداق.
"مۇقام يۇرتىدىكى شادلىق"نىڭ ئەنئەنىسى،
ئەستىن چىقماس ئامانىسا قەبرە تەنتەنىسى؛
"زەرەپشان باغرىدىكى توي" دىلغا ئارام،
دەردكە داۋا بوۋايلارنىڭ ئەلنەغمىسى.
مۇقام يۇرتى مەرىكىسى كۆڭۈل ئاچتى،
ھىيلىگەرلەر قۇيرۇقىنى قىسىپ قاچتى؛
بۇ چوڭ ئۇتۇق، ئەمما لېكىن ئاخىرى ئەمەس،
چوڭ تەنتەنە مەرىكىگە چوڭ يول ئاچتى.
مۇقام قاينام بۇلىقىنى قىزىڭ دوستلار،

جەۋھەر توپلاپ جاھانغا جا قىلىڭ دوستلار؛
مۇقام خۇمار ئەزىزىمۇ ھەمدەم سىزگە،
مۇقام روھىنى ساما ئارا چىچىڭ دوستلار!

1991 ـ يىل 11 ـ ئاي، بېيجىڭ.

